# HIRDDRAVERY

## TO FLEARTERP.

BISKRIEUN FEN

**MIKROSKOPIUS**

EN ÎN 'T LIOCHT JOWN



FEN

**WALING DYKSTRA.**



TO LEAUERD, BY

U. PROOST.

1864.

Ho mear in folk tanimt în biskaving, ho mear ek hiar seden en meneâren forseaftsje, en foaral hiar formaken. It menskdom dat tsjinwirdich it ierdrîk yet biwennet, scoe ûs dit dûdlik leare, as wy it iene folk by 't oare forgeliken, en dêrta de hele wrald în 't roun gîngen. Mar ek ût de skiednis fen ûs eigen lân en folk kenne wy dat kleardernôch neigean.

Foarhinne do de Friesen kampen mei de woeste sé en mei roue fyanden, en fen kinst en witnis, ta forealing fen de geast neat wisten, — wîls 't ligchemskreft en stoere heldenmoed de foarnaemste gaven wieren, dêr immen eare en rom mei bihelje koe, — omdat men dêr dageliks de measte tsienst fen ha koe, for yen sels en for 't algemien bilang — do tochten se fêst net om komediespîljen, fêrs-opsidsen, siongselskippen en „jongelings-vereenigingen."

Mar sa fier hôeve wy net tobek to gean. Dy mei my in tobinnenbringen het fen in tritich jier, dy wit wol dat er yet în dy tiid lang safolle en sa algemien gjin onderwîs jown waerd în allerhande dingen, dy nou al tige în de swang benne; ek waerd er do yet folle minder lêsen en ondersocht as tsjinwirdich. Dy wit ek dat er do op de merken, by boereboelgoedden, greate forkeapingen en sa, — oer 't algemien nomd, folle mear fochten en mâltierre waerd as nou. Dy wit ek dat de minsken do yet formaek founen în dingen dy in letter neiteam ougrîselik, onbitamelik of laf neame scil.

De hounewippery op 'e *Geast* allenne net, — it „goes de kop ôf lûken," — it „kat ût de tonne kneppeljen" en it „hoane de kop ôf slaen;"(*) dat wieren do folksformaken dêr in hopen mensken in biusteren bihagen în skepten, mar dêr wy nou fen sidse, dat it in griis wier om de earme bisten sa to bihandeljen.

As wy dat sa neitinke en den ta gelîk ris foarût tinke, — scoene wy den ek net forwachtsje meye dat nei ûs — as de geastbiskaving en de sucht nei nuttige kennis sa tanimt — în letter tîden de mensken ek oer dingen dy ûs yet haegje en dy yet algemien for earber en bitamelik, ja for riucht onskildige formaken halden wirde, — hast it selde oardiel ûtsprekke scille, as wy nou dogge oer 't kattekneppeljen en sok soarte fen dingen? Scoe byfoarbîld it hirddraven, dat nou, foaral hier în *Frîslân*, it algemienste folksformaek is dat er bestiet, — scoe 't dat ek yet wêse scille for de liu dy — om mar ris hwet to neamen — twa of tryehonderd jier nei ûs libje scille? — Ik hald 't er for fen net.

In hirddravery mei oan de iene kant boppe it kattekneppeljen stean, omdat it mear in bistemartelery în 't great is, — oan de oare kant stiet it er ek wer onder. By kattekneppeljen kaem ommers yet spierkreft, fluggens en tûkens to pas, en in menske bihelle dêrtroch by dat spil de eare. Mar by 't hirddraven is 't in beest, in

---

(*) De hoane de kop ôf slaen! — In 't jier uses Hearen 1863 mosten wy yet în de krante lêse dat dit to *Sechsbierum* pleats hawn hie. — Makket dit mîn sidsen oer de foarûtgong onwier? Né! — in ûtsondering bifesticht ommers de regel.

kostlik hînser, dat sa'n bulte nut dwaen ken, dat — ho dat jeyen de baen lâns ek sîn bêste kreften forsline mei, — dôch de krone fen de oerwinning takomt. Ik wit wol, de pikeur, dy sa'n hînser birîdt, nimt in great diel fen dy eare for him. Hy is 't ommers dy mei sîn spoaren, mei 't skoerren oan de teugels en mei roppen en rasen faek, it beest sa fûleindich jaget; dêrom siucht er den ek by 't winnen fen in lêste reed, mei selsbihagen om him hinne, krekt as er sidse wol: „Siuch, dat is mîn wirk!" — En de twade dy mient dat de eare fen 't hînser sines is, is de man dy it beest în eigendom het. De lokwinskingen, dy him by in priis-ûtdieling en ek yet letter oerfloedich tomiette komme, benne him sa nochlik; mar yet hast lieafliker is 't him oan de siele as er sa ris to *Leauerd* of oars earne troch it gewoel fen de mensken rent, en hy heart den efter him of oan sîn side sidsen: „Siuch, dat is de eigner fen dy brune rûn, dy dêr of dêr do de greate priis woun het." — Lieave ginst noch ta! mat sa'n man den net bigjinne to leauen, dat er al in wiidforneamd man is? — Wiid-forneamd! — net troch eigen deugd, — of kennis, — of knappens în 't ien of 't oar, — mar troch in hînser, dat in pikeur mei folle kinstmiddels hirdrenne lit! It is hwet! — Immen hwaens foarnaemste eare allinne dêrîn bistiet, — mat foar 't sinnemikroskoop fen 't soun forstân in ellendige figûr wirde, foaral în disse niuggentsiende ieu, nou er oeral sa drok skrept wirdt om nuttige kinsten en witnis ta 'n algemien folks-eigendom to meitsen. As dat stadich-oan sa foarût giet as 't în de lêste fîftich jier foarût gien is, — den mat sa'n boppe-

biskrieune man în letter tîden grif in neatbitsiuttende figûr wirde.

Mar men seit: „De hirddraveryen tsienje ta forbettering fen 't *„paardenras.*" As se den winters by moai iis, de kreftichste, flinkste en feardichste kerels fen ûs folk, troch 't onthietten fen greate sommen jild, ûtlokje om hiar bêste kreften to fornielen en hiar soundheid te bidearren, — den tsiennet dat wis ek ta forbettering fen 't *„menschenras!"* Och lieave! wy siugge 't ommers sa faek ho dy ôfbeunde hînsers, — krekt as mensken dy to hird libje — foar hiar jierren ald wirde. Né, as 't dêrom to dwaen is, den stelle wy tentoanstellingen en karringen fen hînsers folle heger. Dy komme riucht-ût op it doel oan, en benne stellich tige tsienstich om de mensken oan te fiterjen om noed en sorge for hiar fé to habben. En de eare dy bihelle wirdt mei 't oansetten fen bêst fé, dy komt mei riucht de oanfokker sels ta; en dat is in eare dy elk op hege priis het to stellen, omdat men mei sokken arbeid nuttich is for 't algemien.

Mar de hirddraveryen, tinkt my, kenne by tanimmende biskaving en forealing fen de menskelike geast, op in dûr allike min bistean as de yet rouer folksformaken fen alear. Ik ken net oars bigripe as alle woltinkende mensken matte mei my înstemme. Mar mei dingen dêr sa'n algemiene foarlieafde for is, giet it faek sa, dat sels forstandige mannen hiar în de algemiene stream meifiere litte, en înpleats fen it ding by de riuchte namme to neamen, — allerhande moaiskinende reden by in oar siikje om sa'n saek mar în in ginstich liocht to

setten. Dêrom hab ik it mar ris weage om mîn miening der oer to sidsen.

Ik lit hier in forhael folgje fen in hirddravery op in ôfgelegen dorp. Sa 't dêr tagîng scil 't wis altiid net tagean, mar dôch, — al lêse wy faek fen hirddraveryen în de kranten dat „dit nationale volksvermaak tot aller genoegen en in de beste orde is afgeloopen," — ik hab ris bisocht om foar to stellen hwet sa'n hirddravery în wierheid *is* en hwet er al ût foartkomme ken. Ik hie mîn forhael wis yette gâns langer meitse kend, as ik er ek yette by oanhelle hie, ho 't soms giet mei sokke liu dy folle mei hirddraven piele. Mar den hie 't licht hwet al to lang wirden; ik hoopje mar dat it jimme, sa 't nou is, net forfele mei.

Ik nim de fryichheid om mîn riuchte namme biside to halden. Omdat ik my er net op bitrou om în 't frîsk to skrieuen sa 't heart, hab ik mîn wirk în de hannen jown fen in man dy ik dêr wol biquaem for achtsje.

MIKROSKOPIUS.

Ik hab al ris earder op 'e selde menear as ik nou doch, in stikje fen in oar în 't liocht jown. Do fornaem ik dat er goeds wieren dy mienden dat dat in streek fen my wier, dat ik dat stik sels opmakke hie mar it net riucht wêse woe. Mogelik tinke se nou wol wer sa. Mar ik forklearje hier în 't iepenbier dat dit net wier is, fen dat oare boekje allike min as fen dit; dy dat nou net leaue wol mat it litte. De reden wêrom wy sa dogge benne disse: de skrieuer wol lieafst sîn namme onbikend halde, dêrfor kenne soms reden bistean dy men elk en ien net sidse ken, — en de ûtjower wol lieafst in namme op 'e titel ha. En om 't it oan my tabetroud waerd om dit stikje for de perse klear to meitsen en it în de wrald to helpen, sa foun ik er gjin swierrichheid în om op sa'n menear mîn namme der foar to setten. Dêrom hôef ik, tinkt my, just net oansprakelik to wêsen for alles hwet de skrieuer seit en biredeneert, allike min as immen dy in bôek ût in freamde tael în ûs lâns-tael oerset.

W. D.

# HIRDDRAVERY TO FLEARTERP.

Der bistiet in dorp, to sidsen în mîn forbilding, dat *Flearterp* hiet, en de liu dy dêr wenje drage de skeldnamme fen flearmûsen, krekt op 'e selde menear as de Bolswerders oaliekoeken neamd wirde, de Arummers moudekrûpers, de Geastmers hounewippers, — en sa mar fierder. Ho dat dorp er ûtsiucht, dat scil ik nou mar net biskrieue, — mar ho't it leit: dêr scoe 'k wol in kaert fen teikenje kenne. It dorp sels leit in lîts eintsje fen de rîdwei ôf; dat is nou in flinke pûndîk, mar foarhinne wier 't sa'n leech smel modderdîkje dat wol trye parten fen in jier min to brûken wier. Do stie dêr oan dat dîkje in ald plat hûske dêr de *Wite Kat* ûthinge; kouedrieuers, hanskrobbersliu, stoelwînders en sokke liu dronken dêr in slok. Mar sont de nye wei der wêst het is dêr in hele bulte gerîd lâns komd, en dat ald hûske dat dêr sa gaedlik stie is foroare în in greate romme herberge. In de simmertiid is dêr sneins altiid pleisierfolk to finen; hwent it is dêr wol aerdich te wêsen; as men op 'e boppekeamer sit het men 't ûtsicht op in wîde feart dêr in boel skippen farre, en fierder oer in fruchtbere lândoue, mei in hele boel knappe boerepleatsen en fleurige dorpen, omjown fen bosken en beammen; efter de herberge is in tsjeppe tûn, dêr men în kuyerje

ken, — en dat ien mei 't oar lokket in bulte stêdliu dêr hinne. Mar net allenne freamden, ek de Flearterpers sels, al matte se er in ketier om gean, sitkje hiar wille by Mient Pikplaster.

Dy namme scil in hopen wol hwet mâl în de earen klinke for in kastlein în in knappe herberge; mar dat ken ik net helpe; it is in bynamme, dat is sa, mar dôch gjin bynamme dy foartkomd is ût it ien of 't oar dêr Mient him oer het to skamjen. Né, hwet dat oangiet ken de man sîn holle fry opstekke. De herberge, matte jimme witte, het er krige fen alders erf. Sîn pake en beppe hiene dêr dat sûphûske al; nei hiar Mient sîn alden en do dy forstoaren bleau Mient er în. Hy is in moai geare kerel; sa gau as 't for fêst er troch wier dat dêr in nye pûnwei makke wirde scoe wier hy der op biredt om in nye herberge to bouen, hwent hy hie 't wol în 'e rekken, as hy dat net die den scoe in oar it wol dwaen. Dêrta moast er jild op skea ha, mar hy wier goedernôch în bitrou om dat te kryen, en 't is him sa bêst gien dat hy het nou alles al wer lîk, de herberge is onbiswierd sîn eigendom. Nou ken elk wol neigean dat Mient gjin heechskeepske opfieding hawn het en de liu net mei franske swier bitsiennet. For *kellner* în in great *hotél* to *Rotterdam* scoed er net doge, mar în de *wite Kat* to *Flearterp* is er goed op sîn plak. Hy is in boerekastlein, hy rent net în in swarte rôk, mar în in blaustreekjese romsek, en as 't ris hwet deftiger mat în in witen. Mar hy is der liep op om de nering by sîn herberge to halden; hy wit troch frieunlikens mei in grapke der by lâns, troch bêste waer en

in billike bihandeling de mensken oan te lokjen. Elk mei by Mient graech wêse, en as men der ienkear is, en men rekket mei Mient oan de slach, den ken men hast net wer ta foartgean komme, sa'n smoute prater is 't, en mannich ien het sa foar en nei de forklearring ôflein: as men by Mient sit, sit men mei in pikplaster oan 't ...... Dat sidsen is op Mient oerdraid, en sa hiet er nou în de wandling altiid Mient Pikplaster. Mar dêr het Mient neat onder to dwaen, hy laket er înpleats ris om en hy seit: „It ken neat skele, as 't beest mar in namme het."

---

It wier op in snieuntomoarn om tsien ûre hinne, do siet baes Elle, de skoenmaker fen *Flearterp*, în sîn winkeltsje beusich oan de piktried to lûken. It wier oan de man to sjen dat er just net fleurich en botte bêst to moed wier, en de reden dêrfen wieren gjin jildkrapte of onienichheid mei de iene of de oare; mar de reden fen dy mismoedigens waerden yen dûdlik as men in stap fierder gîng it winkeltsje fen baes foarby, troch de keamersdoar. Dêr bisiden de kagchel by 't fenster siet baes Elle sîn wiif mei in wite nachtmûtse op, in pearsen jakje oan en in wollen skerldoek foar; hia wier bleek en de eagen wieren hiar read, men koe sjen dat se skriemd hie. Nêst hiar stie in widse, mar it berntsje lai dêr op dat stuit net în, dat hie de frou op 'e skerte mei in tekken der om hinne: hwent dat boike wier siik, — tige siik, ja, dea min eigentlîk, — en o! as se dat bern ris misse moasten! hwet scoe dat de mem

hird falle. In jier to foaren hiene se in famke forlern, in bern fen twa jier, — „en dat wier sa'n lieaf bern!" sei de mem faek as se yen fen dat bern fortelde, — en hia fortelde dat sa mannich kear, — dat wier den sa'n seaft en goed bern, men foun hast nea sa'n bern as dat ien wêst hie; foarlik mei 't forstân wier se ek, en alles woe se witte, — hia hie yet frege wêr God wenne, en den moast se bidde! ja, mem hie wol hope dat it sieltsje fen hiar lieave engel wol oanlânne wier; mar it missen! dat foel flesk en bloed sa hird." — Sa praette de mem dêr oer, en ho folle trurige memmen prate sa net?! Mar as se nou hiar twade lieafling, dat jongkje fen twa-en-twyntich wiken ek ris misse moasten, — wel den wier der gjin rie ta! — Sa tochte mem en hia utere hiar noed for 't bern mei wirden en triennen; heit fielde ek al omtrent it selde as hia, mar hy wier mear înbandich en halde him for 't uterlike bidaerder.

Elle en Maike hiene in jier of fiouer troud wêst. Do se elkoar ha scoene seyen de liu wol ris dat it for Maike in hangîser wier om oan to gean, omdat Elle în sîn feintejierren wol hwet in los bistean oer him hie. Hy wier oars in dea goede jonge en în sîn fak tige biquaem, lîk as sokken faek mear benne, — mar dealse selskipswiet, en — om mar to sidsen sa 't is — hy mocht fiers to graech in slokje. Mar Maike weage 't mei him, en hia hie de riuchte slach er fen om him to lieden; în de tiid dat se troud wêst hiene hied er mar in kear of trye hwet fen 't keatting wêst, ienkear by gelegenheid dat er mei twa fen sîn bûrliu nei de siktary wêst hie om in bern oan to jaen, — en twakear by in forkeaping,

dêr er fen de eigeners hinne stiûrd wier om 't spil op 'e hichte to bringen: mar oars halde er him altiid trou by 't wiif thûs. Hia hiene wille mei in oar; sa folle to moeiliker wier 't dêrom dat hiar libbensnocht sa drôevich forbritsen waerd, earst troch it forlies fen hiar famke en do troch it sukkeljen fen hiar jongkje.

Nou wier 't den snieuntomoarn. Baes Elle, sa 'k sei, siet în sîn winkeltsje oan 't wirk en sîn wiif mei hiar bern op 'e skerte în de keamer. Hiar snieuns-wirk bleau ongedien lidsen, hwent hia koe 't net neikomme, hia hie fiers to folle drokte mei hiar bern, dat koe se dôch net oan 't lot oerlitte! Dêrom scoe se for dy iene kear de eftermiddeis in arbeidster ha; oars die dat klôeke en warbere menske it wirk sels, dat ken men licht bigripe. It wier by tsienen en Maike rôp oan Elle dat de koffy klear wier en sa siet se op him to wachtsjen, wîls 't se for hiar elk in bôltsje smarde — hwent dat is op snieuntomoarn sahwet de wisansie. Mar baes hie krekt de lêste hân oan in krewei, dat woed er efkes ofdwaen ear 't er în 'e keamer gîng to koffydrinken, — en sa 't er dêr yet mei siet kaem Harke Harneboer ta de foardoar în en by baes în de winkel rennen.

— „Ho is 't Elleman, heste mîn learsen klear?"

— „Jou learsen? né boer, dy benne net klear; jou jonge sei, as se tiisdei klear wieren den wier 't goed, den woene jy se oan ha nei Norgermerke."

— „Och, dat liicht dy jonge! Ik hab him goedernôch sein, hioed moasten se klear — of uterlîk tiisdei, — dat ha 'k er by fôege. Mar ik mat se neimiddei oan ha nei de hirddravery."

— „Hirddravery?! Wêr is hioed hirddravery, boer?" frege baes mei forwondering.

— „Nou wirdt it yet moayer!" sei Harke, wîls 't er noohlik lake; „men ken jimme forkeapje en ôfleverje sonder dat jimme 't sels witte. Hest er den neat fen heard dat er hioed hirddravery wêse scil by Mient Pikplaster?"

— „Hirddravery hier to *Flearterp*?!!"

— „Ja wis en wrachtich, hier to *Flearterp!* Stom noch ta! dat scil hier hioed grappen jaen. It hiele dorp is der fol fen, it stiet aldertîgenst in de krante. De flagge hinget by Mient al ût, dy kenste wapperjen sjen aste hier efkes nei 't ein fen de bûrren renste. Wy habbe yet nea sa'n moaye grap hawn!"

— „Hwa lit dat dwaen? Hwet is de priis?"

— „Wy mei in oar. Mient jowt achttsien goune, en 't oare wy allegearre sahwet; de iene twa goune, de oare trye, en ek goeds fen in goune en in heal goune. It is in stomme moaye priis, in pandule mei twa blomstellen ta priis en in skîldpodden cigaredoas ta priemie. Ik sids 't dy, man! ûs dorp wirdt foarnaem. Der scil joun hwet om wei gean; der benne al trye kreammen, ha mîn jonges sein; en Jan Skearder scil op 't lêst ek wol op 'e tafel matte to fioeleseagjen, den ken 't jongfolk ek ris springe."

Nou, it die baes Elle ny dat er dêr neat fen heard hie; mar hia wennen dêr ek hwet efterôf, en troch it siikwêsen fen sîn berntsje waerd er by hiarres în 'e hûs oer oare dingen net folle praten; dêr scoe 't wol fen denne komme, tocht him.

— „Och, dou litst dy hier op dîn skammel yet dea-

slaen," sei Harke. »Dou mast dêr neimiddei altiid ris sjen, oars scoest *Fleärterp* on-eare oandwaen. Mîn learsen maste mar hwet oppoetse en lit se my strak thûs bringe, den kenst se în de oare wike wol ballapje."

Sa woe baes wol graech, en hy onthiette de boer dat er it dwaen scoe. Do gîng Harke sîn wegen en baes nei sîn wiif în de keamer to koffydrinken.

Maike hie dat praetsje fen Harke mei baes wol heard, en hia wier dêr al in bîtsje skrutel fen wirden, en dat waerd net better do Elle onder koffydrinken frieunliker tsjin hiar wier en mear preatte as oars sa troch in den sîn mode wier. Dy moaye buyen dêr hie hia 't nea net riucht grien op, hwent hia wist it al by onderfining, dy hiene folle fen dy lye soele simmerlochten, dêr graech ris tonger op folgje wol. Hia liet er neat fen skine hwet se tocht, om 't Elle yet nearne oer praette, mar hwet hiar bifestige în hiar frese for de oare helte fen de dei, dat wier dit, dat Elle sei, dat it, neî 't him talike, mei hiar jongkje fry hwet better stie as în de forroane nacht.

— »Dat scoe to winskjen wêse," sei Maike, »en ik wol 't allike graech sa ha as dou; mar ik ken 't net sjen dat it yet in sier better is."

Nei koffydrinken gîng baes wer oan 't wirk, mar krekt as immen dy freamde plannen în de holle het, siet er soms wit ho lang oanien al mimerjende ta 't fenster ût to loeren. Foar sîn geast sweefde Mient Pikplaster, de nye herberge, de wapperjende flagge, in moaye pandule, dravende hînsers, in bulte folk, kreammen en nocht en wille. Kort-om it wier mar goed dat

baes op dat stuit net dwaende wier mei 't snyen fen in pear nye skoen of learsen, oars hied er fêst in forkearde feech dien. It waerd iters-tiid, de arbeidster kaem, baes nestele sahwet om krekt as immen dy net thûs is of nearne gjin deljowen het.

„Maike," sei er op 't lêst, „ik woe mîn everlasten brôek wol ha, ik wol ris efkes nei Mindert en Saep en siuch ris as dêr ek hwet jild los te kryen is. Mindert fortsiennet tsjinwirdich grou jild, hear ik, en hy het jister joun it slatten dien krige by Ruurdes en it jild dêr for bard; nou is 't krekt tiid, tinkt my, as ik joun kom ben se licht it jild al wer quît.

— „Och heden!" sei Maike, „ik ha sorch dat dy dat neat helpe scil; 't is ommers allegearre skild mei dy liu; hia kenne 't jild altiid hirder op as se 't barre, en as se al ris hwet în 'e hûs ha, den wolle se 't yet net misse om alde skilden ôf to biteljen, dat witte wy goedernôch."

— „Nou, mar om it hiar sa mar stil halde to litten," sei baes, „en hiar nearne net oer te sanen noch to manen, dat ken 'k dôch ek net goed hirde; ik wit nou to minsten dat se jild în 'e hûs ha. — En den gean ik mei ien ek efkes nei Doue Murks. Doue het sein hy woe in pear nye glêdde learsen ha, — den scil ik him mar efkes miette."

— „Dou mast it witte, mar ik scoe sidse datste Doue hioed lang net thûs fine scitte. Doue is altiid oeral foaroan by, en dy giet hioed ek nei dy hirddravery, dêr is gjin mis op."

Dêr krige baes in skok. Hy hie hope dat Maike dêr net op falle scoe — mar it lai er ta. Mar lîkwol hy sei,

hy woed er dôch mar hinne, as er gau slachs wier scoed er Doue yet wol thûs fine, sa ier gîng dat spil net oan. En om 't Maike in arbeidster hie, koe hy er onforhindere efkes ût, dat oars al net ienris bêst koe.

Maike praette net mear tsjin, mar socht de klean ût it kaminet, en baes forklaide him. Do stiek er de piip oan en sei: „Nou, ik kom gau wer thûs." — Dêrmei stapte er der op ôf.

„Ja," ropt Maike him yet nei, „dou maste foaral net lang wei blieue, hwent wy witte er neat fen ho 't ris mei 't lîts jongkje gean ken."

Mei gauens wier baes bûten de bûrren, tinkelik net mei in frolik sin. Né, baes wier in man mei in goed hert en tige mâl mei sîn wiif en bern; sa handele er nou eigentlîk în striid mei him sels. Sîn hert sei: „Blieu thûs!" — mar sîn sin sei: „Gean foart!" Dat krige op 't lêst de oerhân en men mat sidse dat it de man wol ienichsins to forjaen wier. Nea hied er by hiarres earder in hirddravery wêst, dy 't sjen woe moast er om nei oare pleatsen reisgje; mar wêr scoe 't aerdiger wêse as în yens eigen dorp? En baes bifredige him dêr mei, hy scoe mar efkes sjen, en wol meitse dat er op 't alderuterste în de skimerjoun wer thûs wier.

Sîn reis gîng riuchtût en riucht oan nei de nye herberge fen Mient Pikplaster. Dat moanjen by Mindert en Saep dêr stelde er him allike min fen foar as sîn wiif, en hy leaude er ek nen bît fen dat er Doue Murks yet thûs fine koe. Dy twa boadskippen wieren 't net, wêrom baes der ût woun wier, sa wiis benne wy allegearre.

De nye herberge fen Mient stie sahwet in ketier bûten de bûrren; de hirddravery wier sadwaende for de dorpsliu yet al in bîtsje ôfhandich, mar 't wier dêr oars in tige moai plak, hwent der wier in riucht ein pûndîk dat bihoarlik bredernôch wier om it er op to dwaen. Baes seach fen fierren de flaggen al wayen, en al gau koed er safolle onderskiede dat it dêr allegearre menskên wier. Net allenne manfolk mar ek fammen; dy wieren hwet hirder as oars troch 't snieuns-wirk skrept om dêr ris to kuyerjen. Jonges en famkes, kreamen en koekhoublokken, — en by dat alles moai waer en sinneskîn. Wel, ho scoe in man as baes, yet în de fleur fen 't libben en net ôfkearich fen formeits, net oandien wirde, do er it hele dorp sa op stelten seach? En neat net onnatûrlik ken men 't neame dat it trurige fen sîn hûskeamer hwet op de eftergroun rekke troch al dat fleurige dat er dêr foar him seach.

Baes kaem dêr oan en bleau ris hwet stean, mar hy stie net lang allenne. Hia koene baes yet wol fen sîn feintetîden, en hia mochten him yet wol lye, hwent hy wier altiid in stomme kortswilige kerel. Harkeboer dy keurmaster wier en mei in great pompier în de hân by de strîkpeal stie, krige de skoenmaker gau în 't each. Hy wie folle foarnamer man as baes, mar hy wier net to greatsk om by sîn minderen to praten to stean, en hy hie altiid aerdichheid oan baes Elle.

— „Kom," rôp er, „bist dôch ris fen de skammel? Hwet seist er fen, ha wy 't spil net knap în order?"

— „Ja," sei baes, „it falt my lang net ôf. Hofolle dravers ben der, boer?"

— „Nou, der wieren fiif, mar om hwet mear fleur by 't wirk to kryen ha wy der ek in pear fen mîn plôechhînsers by nomd, en dokter sîn blês scil ek mei. Nou, hwet seiste, wirdt it sadwaende net in flinke hirddravery?"

— „Knap!" seit baes.

— „Romte!" ropt Harke. „Dêr ût de baen, bl..... jonges! — Romte! se komme! — Stil! hia benne los. Né, — werom! — dat 's stom! — Dy forrifelje elkoar net!"

— „Hwa ben 't?"

— „Noemer trye en fiouer. De rûn fen Doue Olferts en de wîtstirt fen jiffrou Finael."

— „Hwa rîdt dat?"

— „De jonge hear sels. Ik ha der nocht oan, ho stevich as dy op 't hînser sit."

— „Ja, mar de wîtstirt tippelt ek op! — dy donder! — Ik hald 't er for dy het wol hwet kâns."

— „Ik hoopje net dat dy it wint; dat gierrige pîst het genôch."

— „Ja, mar de jonge hear doar 't spil wol oan; dy wol de rîksdaelders oan 't rôljen ha. Earjisterjoune lei er yet for beest by Mientes. Ik sids 't jimme, lit him mar renne! Hy ken sîn fatsoen wol halde."

— „Stil! ût de wei! hia benne los!"

Onder sok soarte fen praetsjes renne en drave dy gewillige en faek sa forstânnige bisten de dwase mensken foarby. Den neamt de birider hiar sîn pop, en den wer is 't in luye bl..... en wirde de sporen it ôfmartele beest în de siden set. As sa'n hînser prate koe, den sei er licht wol mei Camphuisen: „Och, waren alle menschen wijs!" — en dêr hie sa'n beest wol reden ta."

Onder dy bidrieuen kuyere baes Elle sahwet by de hele baen lâns en foun dêr al sîn frieunen en bikenden. Den bleau er by 't iene plôechje stean to praten en den by 't oare. Onder oaren frege er him ien as er de priis al sioen hie. „Né," sei baes. Welnou, den moast dy ommers ek ris efkes bisioen wirde. Sa kuyere baes mei in selskipke nei de herberge ta, dêr de priis en de priemie foar de glêsen stiene. Hia tochten der allegearre sa oer, dat it in knap spil wier. En nou se dêr dôch wieren moasten se ek wol efkes în 'e hûs om in dripke to nimmen. Baes hie sîn fatsoen altiid halde kennen, it spriek fen sels dat er for dy kear ek gjin spilbrekker wêse woe. Hia namen elk in bitterke en baes wier sels de earste dy for de twade kear easke. Do se elk in pear hawn hiene, wîls 't se de piip ris oanstieken, trapen se wer nei de baen, dêr in boel mensken al hwet landerich mei ongedild op it ein wachten. Mei bilangstelling waerden se dêr wîs dat it oan de lêste reed ta wier; dêrom skripte elk om in goed plak to kryen, hwent dat moast men sjen. Baes en hiar bleauen mar foaroan, hwent it moast by de herberge woun wirde.

— „Dêr komme se oan! Moai fen de ein!" rôp it folk.

De hînsers draefden flink de baen lâns, en „hoera!" — de rûn fen Doue Olferts het de priis woan, en de jonge hear Finael de cigaredoas.

— „Moai bisteld!" wirdt er sein, „it koe net moayer!"

En de riders sprongen fol glorie fen de hînsers, dêr oaren mei foart gongen, en it folk gappe dy twa heecheearde mensken oan, krekt as se ût de himel fallen komd

wieren. Nou, hia wieren op dat eagenblik al forengele, 't wier mar goed dat se gjin wiukken hiene.

Do nou it folk op de herberge ta storme sei baes Elle tsjin de mannen dy niunken him roanen: „Kom, nou scil ik mar ris meitse dat ik thûs kom, tinkt my."

— „Nou nei hûs?" seyen de oaren, „dat scoe to gek wêse! Wy geane yet efkes by Mientes în en strak mei 'n oar nei hûs."

Nou, baes tochte sa ek al wer: în heal ûre earder of letter scoe 't him net dwaen, en sîn wiif hie selskip. Hy gîng wer mei nei binnen.

Al gau wier de hele boppekeamer fol. De *direktie* fen de dravery, de eigeners fen de hînsers en de riders kamen oan 't heech ein mei 'n oar om in tafel to sitten, en de oaren gîngen sitten en stean sa 't se mar bêst koene, en allegearre rekken se oan 't smoken, jenever-, brandewîn en bierdrinken. Dat praette, dat rôp en dat lake troch in oar hinne, it wier mei gauens sa drok dat allenne ien mei in wolbispraekte tonge en in kleare stemme der soms ris boppe ût to hearren wier; seafte en doffe lûden waerden wei în tabaksreek en jeneverwasem.

Yette hie baes Elle him sels net forgetten; do er wer in bitterke of trye hawn hie frege er oan sîn selskip, as se nou mar net opkrasse scoene? — Mar hia tochten der allegearre sa oer dat it yet hwet to gau wier. It siet dêr sa stomme pleisierich, en it moaye scoe yet oankomme; hia moasten ek by 't oerrikken fen de priis en priemie wêse, oars hiene se de pret mar heal bisioen. Nou den scoe Elle yet wol ien keapje matte, mar hy woe net lang mear sitte, sei er.

Einlings gîng ien fen de bîsjagers oerein. Bîsjagers, sa neamden se dy mannen foarhinne, en dat is eigentlîk ît echte frîske wird; it doelde dêr op dat dy liu de bîsfeinten (dogeneaten) efter de boksen sitte moasten. In de stêdden waerden se witsjes neamd; de aldheidkindigen sidse, dat jowch to kennen dat dy mannen *witte* moasten wêr se wêse moasten om de dieven to fangen. Letter krigen se în 't platte lân de ûthiemske namme fen adstinten (*adsistenten*) en în ûs dagen neamt men se wol *veldwachters*. Mar om 't se faek mear în de herbergen as op 't field to forriuchtsjen habbe, bigjint men se nou al meast tsienders to neamen. It benne trochstrings bare geskikte mensken; hia halde frede, as 't dwaenlik is, troch pleisier to meitsen, en as de jonge losbollen dy learstelling net trochgrounje, siugge de tsienders it hiar mei stokslagen în to pîperjen. Nou, ien fen de tsienders gîng oerein stean, — en mei in stemme dy de neistby-sittenden hast in kjeltme op 't liif jage, rôp er: „Stilte hwet! master scil oan 't wird!"

Jimme matte bigripe master siet în 't midden, hwent hy wier mei în de *direktie*. Hy hie de înteikenlist skrieun en îtlike oare wichtige tsiensten dien, — en nou wier hy de man dy in wird sidse scoe by 't ûtrikken fen de priis en priemie. De man wier 't fen sels net wend om foar sokke greate bern it wird to fieren; hy trille al in bîtsje do er bigoun.

„Zoo mogt het ons dan gebeuren in dit ons zoo dierbaar, hoewel afgelegen oord, eene harddraverij te zien. Zeker een voorregt waarop onze voorvaders zich niet hebben kunnen beroemen, aangezien het voor 't eerst —

heden voor 't eerst is, wil ik zeggen, — dat zulks plaats heeft, — alhier plaats heeft, wil ik zeggen. Was de verwachting hoog gespannen en verbeidde jong en oud, rijk en arm, arm en rijk den dag van heden met verlangen, — ik meen niet te veel te zeggen, en ik geloof de tolk te zijn van allen die hier te zamen vloeiden — te zamen stroomden, wil ik zeggen, — wanneer ik durf betoogen, — beweren wil ik zeggen, dat ieders verwachting omtrent dit feest, door de uitkomst verre, zeer verre overtroffen werd. Heerlijk weder, een genoegzaam getal paarden om naar den uitgeloofden prijs en premie mede te dingen, eene aanzienlijke volksmenigte, wat zou er meer noodig zijn om ieder in eene aangename, — eene opgeruimde stemming te brengen? (Master drinkt ris.) Zulke volksfeesten zijn schoon, zij binden de banden van vriendschap aan een, — nader aan een, wil ik zeggen, — zij bevorderen krachtdadig de beschaving, en daarom verheugen wij ons, dit genot in dit ons zoo „dierbaar," (elk wit oars wol dat master graech hwet better skoalle ha wol, en foartgiet sa gau as 't lokke wol) hoewel afgelegen oord te mogen smaken. Aan mij heeft men nu de mij hoogstvereerende taak opgedragen om aan U, geachte vriend Douwe Olferts Slootsma, in de eerste plaats het woord te rigten. Gij hebt, ja wel ten allen tijde in 't algemeen, maar ook ten dezen opzigte in 't bijzonder getoond dat gij 't geluk en 't welzijn van Uw dorp, — het dorp Uwer inwoning, wil ik zeggen, — krachtdadig wilt bevorderen. Uwe ondersteuning, Uwe gift, om het voorgenomen plan, om namelijk alhier eene harddraverij te houden, — te helpen tot stand brengen,

dient geroemd te worden, en ik geloof de tolk te zijn der geheele vergadering, wanneer ik er nu bijvoeg, dat allen zich verheugen in het geluk dat U heden te beurt viel. U mogt toch de eer te beurt vallen de schoone prijs te winnen die voor deze harddraverij bestemd was. Hartelijk geluk met dien voorspoed! Ga zoo voort, en behaal meer zulke overwinningen! het zal Uw naam, o Douwe Olferts Slootsma! groot maken, en de eer en de roem van ons dorp verhoogen. Geluk dan met de pendule en de bloemvazen! die prachtige voorwerpen mogen Uwe woning sieren; zij zijn de Uwe, met glans en eer. Wij hopen en wenschen dat Gij U lang in het bezit er van moogt verheugen! En Gij allen die met mij eveneens er over denkt, — hij drinke (master haldt sîn glês omheech) en roepe: Lang leve Douwe Olferts Slootsma!"

Master drinkt, en dêrop klinkt it mei geweld troch de keamer: „Lang libbeste, Doue Olferts! Hoera!!" En elk dronk en elk scoe prate en elk scoe sidse: „Stomme moai!" — Mar stil, it is yet net ût! Master winkt. „Stilte hwet!" rôp de tsiender wer, nei 't er earst sîn kiel ek ris goed trochspield hie. — Master forfolge:

„En U, mijnheer Finaal! zij thans uit aller naam dank gezegd voor Uwe welwillendheid om de pogingen Uwer dorpsgenooten te schragen. Gij toont door Uw aanzijn, — Uwe tegenwoordigheid, wil ik zeggen, — in ons midden, hoezeer door geboorte, kennis en rang boven ons staande, (de jonge hear Finael is ek lid fen de skoallekommissie!!) — hoe menschen uit hoogeren stand, wanneer in hunne boezems maar edele harten slaan, —

geluk in 't rond weten te verspreiden. En vereert het ons U hier te mogen zien, — nog meer vereert het ons U als winnaar van de premie geluk te kunnen wenschen. Het is mij vergund U hierbij het fraaije voorwerp te mogen aanbieden. Gebruik het, — gebruik het in gezondheid! lang en in voortdurend geluk! Dat is mijn wensch, en elk die met mij in dezen wensch deelt, hij roepe ook nu: Lang leve onze waardige heer Finaal!"

— „Hoera!" skreauden se de keamer oer en dronken; en master, danich oer him sels foldien omdat er it sa knap opskippere hie, gïng mei binôeging sitten.

— „Nou, nou!" waerd er sein do er hwet rêst kaem; „hwet ken dy kerel prate! Ik hald 't er for dat domeny 't him net nei die."

— „Him nei dwaen?!" smiet in oaren dêr oer hinne, „dat liket er hein noch omtrent net nei. Al striek jiffrou de wite dôek ek tsienkear sa stiif, den yet net."

Nei in amery stilte kaem er al gau wer in hele bulte geskai en gepraet en gerop, en baes Elle bigoun wer to praten fen nei hûs.

— „Ei, hwet jeuselst nou fen nei hûs?" waerd er him to halden jown. „Wy libje mar ienkear en thûs kenne wy altiid gau komme."

Mar wacht! der wirdt wer „stilte" roppen. Hwet scille wy nou ha? — Ja man! hia habbe Doue Olferts der op oanstien om ek hwet to sidsen. Hy mat, as er knap is, in wird fen tank werom jaen op de moaye oanspraek fen master. — As lid fen de gemeinterie, tagelîk tsjerkfoud, lid fen de skoallekommissie en bisitter fen in boerepleats mei in pear tontsjes, hie de man fen him sels

gjin leech tinkbîld, dat lit him wol bigripe. Mar om nou sa în 't iepenbier in prôeve fen sîn gaven to jaen dêr seach er, as er sîn miening sidse doarst hie, allike folle tsjin oan as in houn tsjin bruyen. Mar it lei er ta, der wier „stilte" roppen, elk seach op him, hy moast wol oan 'e gong, hwent oars siet er dêr de hele joun mei biskamme kaken, en hy scoed er freeds to *Leauerd* op 't koffyhûs by Swildens, of wêr 't er oars ek komme mocht, licht skimpskoaten oer krye kenne.

Hy brimde ris, hy hoaste ris, hy snûtte de noas ris ût, en do gîng de achtbere man, wol deftich mar mei in triljend hert oerein stean, en naem in glês wîn în 'e hân. Elk wier dea stil en forwachte greate dingen, nammers to binauder waerd it de boer om 't hert; hy hie mar lieaver hawn dat se sa lûdruftich blieun wieren dat hy him sels net hearre kend hie. Hy brimde yet ris, en do bigoun er:

„Frieunen! ik . . . . . . . . . . . . . . ik . . . . . . . . . . . . . . . .
ik ben der ôf!"

Forlegen en biskamme foel boer Doue wer op 'e stoel del en stammere: „'t Is stom! it sit er wol în, mar 't wol der net ût."

Mar hie elk mei saun pear earen sitten to harkjen om op to passen hwet Doue sidse scoe, — do 't sa ûtroan koe gjin ien it gnîsen litte, en mei gauens waerd er lake dat it dindere. Hwa fen sîn libben hie 't ea moayer heard? Lîkwol boer Doue kaem de slach wer to boppe troch in goede înfal. It gîng him lîk as 't wol mear giet mei liu dy mear jild habbe as brein, hia rôlje op silveren skîven troch in tiid al op in goed plak.

— „Rop yet ris stilte, van der Stok!" sei er tsjin de tsiender, en de man die dat.

Do sei de boer, sa lûd dat elk it heare koe: „Ik scoe wol in moaye oanspraek dwaen, mar dat ha 'k net leard. Mar al dat babbeljen jowt ek gjin donder! Kastlein! jow tsien flessen wîn în 't gelach, for mîn rekken, fordomd! my tinkt dat is ek allike goed."

— „Hoera!" rôp it folk, en it jongfolk foel mei algemiene stemmen în:

„Lang zal hij leven!
„Lang zal hij leven!
„Lang zal hij leven in de gloria!"

Nou nou, hwet waerd it dêr pleisierich! hwet gîng it de mensken nei 't sin! mar boppe al Mient Pikplaster. Hy sorge mar dat er sîn waer, dy goed fen deugd wier, op 'e tafel krige; en sîn wiif, nou dy glânse de tronie al sa; wêrom? — dat scille wy strak wol fornimme.

Al mear en mear kaem er fleur en libben, en baes Elle mocht net mear om hûs tinke, al sei in înwendige stemme him, dat er foart moast.

— „Nou Elle," sei ien fen 't selskip dêr hy by wier, „wier 't net to gek wêst aste foartgien wieste? — Mar komoan, wy wolle der yet hwet wille fen ha: ik jaen ek in flesse wîn."

— „Den ik ek!" sei in oaren.

— „Nou, den allegearre mar!" sei Elle, dy fielde dat er sîn fatsoen halde moast.

Dat koed er ek wol. Al libbe hy stil en ienfaldich der hinne, wy matte jimme dit yet sidse, hy wier in man dy bihoarlik în 't forset wier. Hy hie fen sîn alden

hwet erfd, en sîn wiifs alden, dy yet libben, wieren ek alhiel gjin onbimiddele liu. Dus, in flesse wîn to jaen, dat kaem baes net oan sîn kalde klean.

— „Kastlein!" rôp baes, „bergje dy romers fen de tafel en bring in flesse wîn mei seis skiene romers."

— „Ei! baes Elle doar 't ek wol oan," mompele ien fen de setters fen 't earmejild (*hoofdelijke omslag*) tsjin siktaris, dy neist him siet.

— „Ja!" pîpe siktaris, „zet die aanstaande jaar maar gerust en dukaat hooger." — En hy lake, krekt as de dîvel laket as dy gelegenheid fînt om in siele to pinigjen.

Mei gauens wieren der al mear oan de wîn, en by dy wîn en frolikheid waerd it al letter en letter, en op 't lêst moasten de lampen op.

Do kaem oan de oare ein fen de keamer geskrip en gedoch; der waerden in pear timmermans-skammels troch 't folk sioud en dêr kaem in ald doar op. Jan skearder mei de fioele en sîn greate jonge mei de harmonika rekken der boppe op. Winters by moai iis kamen dy ek by Mientes to spîljen en nou wieren hia ek de musikanten for it bal dat de pret bislute scoe.

Onder om de herberge strûnden de hiele tiid al fammen om; de feinten dy dêr de rook fen krigen, sochten hiar al op, mar hia koene se yet net mei nei boppen krye. Lîkwol do de spîlliu hiar ris efkes hearre lieten, kamen der niunkelîtsen hollen, mei goud of mei silver bislein, by de treppen op, mar hia doarsten sa beare yet net boppe komme. Al gau wieren der in pear feinten dy in faem to pakken namen en hiar op 'e keamer hellen; do folge al ridlik gau de hele smite. Banken,

tafels en stoellen rekken oan de kant en sa kaem de donsseale rom. De musikant stimde de fioele yet ris op, mar ear 't it donsjen oan 'e gong kaem waerd er yet ris „stilte!" roppen. It gîng biswierlik om op dat eagenblik, wîls 't hwa wit ho folle mensken tagelîk praetten en songen, stilte to kryen; mar de tsiender rôp yet ris en stampte tige mei de stôk, en do waerd it dôch sahwet stil. De jonge hear Finael riisde oerein.

De hear Finael waerd by de dorps-liu altiid de „jonge hear" neamd, mar hy wier oars sa bare jong net mear. Hy wier in domenyssoan en hy scoe, do er in jong feintsje wier, ek ta domeny oplaet wirde; mar do er oan de hege skoalle kaem gîng er der sa mâl troch, dat er sîn alden earm makke hie, as sîn heit net ta 't bislût komd wier om him mar fen de studie of to nimmen; — hwent sîn learen waerd ek sahwet neat. Oan de earen ta în de skild kaem er thûs. Do kaem er by in boer om 't boerkjen to learen, en den mei 'e tiid in heareboer to wirden. Mar dêr waerd er ek al wer to oerdwealsk; hy reage lieaver în de frouliu om as în de ky. In dy dagen kaem sîn heit to forstearren; sîn mem hie in eigen hûs to *Flearterp*, dêr gîng se do hinne to wenjen. Do se dêr in bîtsje wêst hie krige se in fikse slinger oan de earen, dat is to sidsen, hia erfde ienige honderdtûsenen fen hiar mans broer ût de *West-înjes*. Dy wier dêr troud wêst oan in brûn froumenske, sa wier hy bisitter wirden fen in sûkerplantasie; mar sîn greatste skat hied er woan mei de slavehandel op de kusten fen *Guinea*. Skips-ladingen swarten hied er dêr wol wei krige; hwent dêr wirde dy mensken maklik oanfierd ût de

binnenlânnen fen *Afrika*, mat men tinke. Dy onbiskaefde wîlde folken oarlogje al folle onder elkoar, den meitse se krîchs-finsenen, en dy forruilje se den for jild of rum oan de biskaefde kristenen; sa kriget men den de iene geast for de oare. Nou is de slaverny ôfskaft; as 't nou ophalde scil mei dy handel? Ja, dat matte wy earst witte ear 't wy 't leaue. Mar dat is dêroan ta: domeny Finael sîn broer wier stoarn as widner sonder bern, en hie sîn skoan kaptael formakke oan sîn broer de dorps-domeny în *Fríslân*. Dat erfde dus de widdou, en sa koe dat menske mei hiar soan in kostlik libben ha. Mar der is in menske în dit libben, al het er 't noch sa rom, altiid it ien of 't oar în 'e wei. Jiffrou Finael wieren twa dingen în 'e wei. Foarearst in boase geast! As domenys-jiffrou mei net in oerstallich swier înkommen hie hia altiid tige gierrich wêst, en do se sa oan hals en earen ta în 't jild kaem to sitten, do waerd se yet folle gierriger, — en dêrtroch ongelokkich; hwent do koe 't nedige for hiar sels der net ôf, lit stean, dat se der gjin slach fen hie om hiar sels in himel op ierde to meitsen, troch goed to dwaen oan alle mensken. As 't ris barde dat er op in snein to *Flearterp* preke waerd oer de kemel troch it each fen in nîdle, — en dat barde altiid jiers ienkear, hwent er stiet in jierrige domeny, dy al sa lang sîn wirk bitsienne het dat er oan 't preekmeitsen net folle mear docht; hy het in steapeltsje fen sahwet by de honderd preken, dêr kriget er alle sneinen in pear ôf, en as 't steapeltsje to 'n ein is den keart er de pankoek wer om, en bigjint wer fen foaren oan. — Nou, as 't den barde dat de kemel troch 't each fen de

nidle wer op 'e preekstoel kaem, woe 'k mar sidse, den seach elk altiid nei jiffrou Finael, krekt as woene se sidse: hearst it wol alde? in kemel giet makliker troch 't each fen in nidle as dat in rike în de himel komt. Hwent wrîchtich, as men op hiar seach, den moast men sidse, it is wol wier; hia stookte hiar sels in hel, omdat hia troch hiar înfrettende giergens, elk dy hwet for hiar dwaen of oan hiar slite scoe, for in ôfsetter halde, dy hiar hwet fen de hûd skoerre woe; sadwaende libbe hia by al hiar rîkdom în onfrede mei hiar sels en mei alle mensken. Ja; men ken 't alle gierrige mensken fry sidse dat se net în de himel komme, hwent hia kenne de sillichheid fen 't goeddwaen net.(*)

Mar sa gierrich en binaud as jiffrou wier, sa lossinních en ry wier hiar soan, en dat wier jiffrou hiar twade pleach, dy hiar de hel op ierde yet hietter stookte nei miette hiar eigen giergens slimmer waerd. Jonge, it spoun dêr sok raer jern. It wier krekt as op it jild fen de slavehandel de riuchte segen net rêstte. Om in ein

---

(*) Jiffrou Finael moast MEYBOOM's forklearringe fen de kemel en de nidle witen ha, dy hie hiar fêst wol smakke. In *nidle*, seit er, wirdt dêr net mei miend, mar de naeld of de spits fen in fieldtente, dêr de Arabieren mei troch de woestinen swabje. De ingong dêrfen is leech, to sidsen de mensken kenne der wol troch. Mar as de earme dieren, de kamielen, troch de swiere sânstormen ek om in biskûl siikje, den wolle dy ek troch dy iepening, mar as dat gean scil den matte se hiar tige bûge. Dus in kemel ken net hiel maklik troch 't each fen in naeld gean, mar hy ken der dôch troch, as 't er op oan komt. En howol er nou wol by sein wirdt dat it for in rike yet folle mear moeite jowt om în de himel to kommen, men ken ût sa'n forklearring dôch opmeitse dat er yet mogelikheid bistiet, en dat scoe jiffrou fêst oangenaem wêst ha, hwent den hie se grif sein, nou as 't dêr oan leit den scil ik my wol hwet dûke. Ho treastlik is dy *moderne theologie* for sondige sielen!

oan de trochbringery fen hiar soan to meitsen hie jiffrou în de krante sette litten, dat nimmen troch hiar bitelle wirde scoe dy hiar soan hwet liende of borge. Mar och hea! dêr wist de jonge hear wol in wei op. Hy wist in rike Joad op to spoaren, dy him jild liende tsjin honderd percent, en den sa: as hy in skildbikentenisse teikene fen fiifhonderd goune, den barde er mar fiouer honderd. Dat gîng op 'e dead fen de mem. Rekke hia der ôf foar de soan, den erfde hy fen sels de hele boel en koe de Joad bitelje; kaem de soan earder to stearren as de mem, den scoe 't for de Joad moeite jaen om it jild los to kryen; mar de soane Abrahams paste wol op dat alle pompieren goed wettich wieren. De jonge hear neamde dat sîn „levensverzekering," en de Joad neamde it in „whaachstik." Mar sa hie de soan jild sonder faers goed te easkjen, dat er om de wille fen sîn mem net dwaen woe. Elk bigrîpt it nou wol, dy soan wier in mispunt. Hia benne der mear sa, ek wol onder yet riker as jiffrou Finael en hiar soan. Jild en in hege ôfkomste dat ha se wol, mar soms gjin harsens en soms gjin goed sin. De jonge hear Finael ontbriek it net oan forstân, hy wier skrander; en sîn lossens mocht men earder in forkeard sin as in quea sin neame. Hy wier goedlik, gemiensum en nederich, en dêrom waerd hy safolle wol eard as sîn mem haette waerd. Witte jimme wêr 't oan skeelde? Hy moast oars opbrocht wêst ha. Do er jong wier hie sîn heit him altiid wakker trou thûs halden en mar fûl oan 't learen set. Gjin formaek mocht er mei bywenje, hy moast altiid mar leare, mar leare; en sa waerd er sonder kennis fen de wrald en de menskeu

klear om student to wirden. Och heden, hwet wier dat for him in omsetting! In de tiid do er ontgriene waerd wier er in stumper; dat kaem him în sîn eare, hwent hy wier knappernôch, mar safolle to better fielde er sîn onbihelperigens în 't *practische* libben, en dat socht er troch oerdwealskens to forbiusterjen. Sa rekke er op wîlde wegen. Ut de stille learkeamer fen de dorps-pastery în de studentekrôech: dy stap wier to great. Sa rekke hy fen de wîse, en sa waerd it in mispunt. Alden! brûk jimme forstân. Printsje jimme bern lieafde en earbied în for alles hwet goed en eabel is, — mar lear hiar de wrald kennen, dat se jong foar 't forstân krye dat er stânfêstigens nedich is în in wrald fol forlieding, en dat men allenne oan de hân der deugd, howol oer klippen en by ôfgrounen lâns, de wei nei 't riuchte lok fînt. Dat scil de bern riper en biquamer meitse for de maetskippy as al de sedelessen fen de saun wîsen fen *Krekenlân* mei 'n oar dwaen kenne.

Nou kenne jimme de man dy dêr în de herberge fen Mient Pikplaster, dy jouns fen de hirddravery, opstean gîng om it wird to fieren; de man dy de „jonge hear" neamd waerd, howol er al fiifentritich jier ald wier en in heal keale holle hie, en oan hwaens hele uterlîk foarkommen wol to sjen wier dat er hwet hiel „hird," dat is to sidsen „tige rêd" libbe. Nou, hy rekke oan 't wird; hy sei:

„Vrienden! Dankbaar voor het genoegen dat mij heden in den kring mijner dorpgenooten te beurt valt, wil ik dat met woorden betuigen en met daden bezegelen. Vooreerst — wij zijn hier allen regt gelukkig te zamen;

(baes Elle ek?!) vrolijk scheen nog straks de avondzon door het venster, nu toont ons de maan haar vriendelijk gelaat, en zoo vrolijk als 't daar buiten is in de vrije natuur, is 't ook hier in ons midden; maar tienmaal vrolijker en aangenamer wordt nog het feest, nu ook onze beminnelijke schoonen het wagen hier te verschijnen. En daar niets het hart meer verheft en veredelt, dan het zien van vlugge vrolijke, lieve, beste meisjes, drink ik vooreerst op het welzijn dezer engeltjes. Hoera! leven de meisjes!"

— „Hoera! libje de famkes!" skreaude 't folk, dat yen hearren en sjen forgong. Mar de jonge hear bleau yet stean; hy woe mear sidse.

— „Ja! ik moet nog iets zeggen. Hier op aarde kan het een niet zonder het andere, bij voorbeeld, een paard kan niet zonder eten en eene harddraverij niet zonder paarden; een harddraver niet zonder pikeur en een pikeur niet zonder harddraverij; ook zouden zonder harddraverijen sommige couranten wel eens om nieuwsberigten verlegen kunnen raken. Maar ook even min kan men op een feest zonder muziek als dat men muziek behoeft zonder feest; en er kan geen feest zijn zonder meisjes, even min als meisjes feest kunnen vieren zonder jongens. Ergo: omdat het één noodzakelijk is voor het ander, de meisjes voor de jongens en de jongens voor de meisjes, — de dans voor de muziek en de muziek voor de dans, — zoo stel ik voor om nu eens met de meisjes te dansen, in de hoop dat ze ons een zoentje gunnen voor 't genoegen dat onze harddraverij haar bezorgt. In 't goede vooruitzigt daarop beloof ik zes flesschen champanje voor de

zes eerste zoentjes, die mij van die lieve boterbloemetjes gewijd worden."

Wip! — dêr wier de jonge hear oer banken en stoellen al în 't midden fen de fammen, en foel ien om 'e hals. Mar dat tûtsje kryen gîng sa mar net; in fryske faem gint se hiar fryer în de stille fryers-nacht; mar sa mar gjin alde jonge hear mei in knevel.

— „To Trîn! to Trîn!" rôpen de boeren. „Jaen him mar ien, fordomd! der hinget in flessefol champanje oan. To dîvel!"

Mar Trîn die 't net. Hia wraxele sa lang dat se los rekke, howol se hiar skerldoek er by forlear. — „Hwet mient dy kerel wol?!" sei se. — Mar hy alhiel poer, die al wer in raem op in oaren, en sa mar fen de iene nei de oare, mar it gong net. De kastlein, dy er boppe allen bysondere hiet op wier dat it oangîng, rette alle fammen der op oan, ja, hie graech sîn eigen wiif er ta liend, hie 't sloof mar net fiers to ald wêst om sa'n lieafhabber fen griene blêdsjes, lîk as de jonge hear wier, to haegjen. — De fammen lieten hiar fen Mient net biprate, al ho moai as hy ek eamele, dat it mar in grap wier dêr suver neat în stîkke, en dat it for dy joun wol in streekje lye koe, omdat er sont Adams tîden nea net earder in hirddravery to *Flearterp* wêst hie. Mar op 't lêst skeat er him hwet în 't sin. Hy mûskoppe efkes mei master, en dêrop kleau dy op in stoel en rôp tsjin de jonge knapen en de boeren dy laitsende dat wîlde libben oanskôgen:

„Mannen broeders!" sei Paulus, mar ik sids: fryers en frîsters! troude mânliu en al hwa hier wêse meye!

De jonge hear stelt de tûtsjes fen ûs fammen op hege priis, hwent hy wol for seis tûtsjes seis flessen champanjewîn jaen, dy mei in oar tritich goune kostje; dat is for elke tûtsje fiif goune. De jonge hear is wirdich dat er se kriget; mar ik leau dat it de baes is, dat de feinten en fammen mei de jonge hear în 't midden earst ris donsje; den benne se strak licht hwet better to brûken, jonge hear!"

— „Fiät!" sei de jonge hear; en de spîlman, dy al sa lang mei hertsear dêr nei ûtsioen hie, sette de seilen by, en „kris kras!" dêr gong it: „La la! tra la la!"

Dy it troch de drank en de tabaks-reek hwet foar de eagen skimere, koene 't licht net merke, mar dy goed ût sîn liochters kipe fornaem it wol dat er in grap op hannen wier. De fammen laken sa efter de bûsdoeken en feinten lûsteren en gnîsken soms sa. Ik scil 't jimme sidse hwet er în de mounle wier.

Der wenne to *Fleārterp* in groatmakers-feint, dy hie to *Minnertsgea* winters wol mei în de lieafhabbery komedie spîlle, en om 't hy net botte great en swier wier, en dêrby in knap jong feintsje mei in moai holtsje, sa spile hy folle for faem. En dat died er sa natûrlik dat de mensken altiid seyen: „Men scoe swarre dat it in froumenske wier!" — Dy feint namen Mient en master geweken, en forsochten him om efkes mei hiar nei onderen în de koken to kommen. Dêr stelden se him foar om froulius-klean oan to tsjen en den de jonge hear Finael ris foar 't soaltsje to habben. Hy like dêr net riucht swiet oan, mar Mient sei: „To Gialt, dou mast it altiid dwaen! dy grap matte wy ha!"

— „Ja wis!" sei master. „Ik ha folle iten en dronken, mar yet nea nen champanje prieun."

— „En 't wirdt for my in aerdich hapke," sei Mient. „Ik hab wol langer as in jier in flesse of acht fen dat goed în 'e kelder hawn, omdat men der în sa'n herberge as mines net sonder wêse ken; mart 't falt sa enkeld foar dat se frege wirdt, ik wol disse gelegenheid net lieafst foarby gean litte. Yens jild stiet er dôch op 't lêst mar renteloas onder."

— „Ja mar," sei Gialt, „it gekste is, ik ha my jouns net skeare litten."

— „Nou hwet scoe dat? dy mannieh poddehierkes merkt hy net ienris op."

Master stiek in stik pompier în 'e brân om sîn cigaer oan to stekken, dat halde er Gialt onder de noas en sei: „Hier, wol ik dy mar efkes singe? To ploaitsen is der neat."

— „Stil, gjin gesanger!" sei Gialt, „de grap mat mar oangean. Helje de klean mar."

Der kaem de kastleins faem al gau oan toayen mei in pakje knappe froulius-klean, en ien fen de boeredochters liende în stilte hiar breed gouden earîser En do Gialt dat spil kreas en wol oan hie scoe gjin ien oars sein ha as it wier in jongfaem.

Do nei boppen. De fammen namen him ongemirken mei în de rige en hy gierde en swaide as in faem mei. De jonge hear Finael hie nearne gjin erch în; hy donse mar luchtich en frolik mei foart. Mar do de fiif deuntsjes ût wieren seyen se tsjin him, dat hy moast nou de seis tûtsjes ek nedich ha. Dat tochte him ek, en dêrmei skeat er wer op 'e frouliu oan, mar dy sprongen,

gûlende, as in bende protters, mâl fen gekheid, wer ût 'e wei; — mar ien liet hiar fange, en dat wier, lîk as elk bigripe ken, de groatmakers-feint. Mînhear Finael koe de Flearterpster fammen den oars meast allegearre wol, sadwaende scoed er disse for in freamde halde matten ha, — mar ooh dat koed er do ek al sa krekt net mear sjen, en 't koe him ek net skele. — Nou, dy sabeare faem wier earst al hwet myend en ôfkearich; mar op 't lêst sei se lûsterjende wei, wîls 't se hiar hwet biskamme, — krekt allîk as de frouliu dat dwaen kenne as se hwet krye dat se net ha meye, — dat de jonge hear koe wol seis patsjes fen hiar krye, mar den scoed er hiar ek mei frede litte.

O! dat wier sonder missen. En onder folle geswets en gelaits en spîtgnîsen patte mînhear de krease groatmakers-feint dat it klapte, — wol în 't gelove dat er in mûtel famke foar hie. Pas hied er sîn tal hawn, of hy rôp, aldernuverst forgulde mei sîn oerwinning: „Nou de champanje!"

„Dat heste knap makke, Gialt!" rôp in boer tsjin de feintefaem, dy ût mallichheid it froulius pakje yet hwet oan halde.

— „Ja wis!" sei in oaren, „aldersierlikst! Fen mîn libben gjin moayer grap sioen."

— „Nou nou!" sei in trêdde tsjin de jonge hear sels, „ik hie net tocht dat in ald student him sa kroadsje liet. Kenne jy yet net better priene hwet flesk as jy onder de noas krye? — Fornimme jy 't net dat jy forrifele benne? Jy habbe moalkers Gialt foar de snût wêst în pleats fen in faem."

— „Wat?!!"

Ja, it wier sa. De omstanders, dy de grap bigriepen, laken lûd en lilk de jonge hear ût. Mar botte lang tiid hiene se dêr net ta, hwent do mînhear fette hwet se him draid hiene, do waerd er lilk! En as goedlike mensken lilk benne, den benne se dûbeld lilk. Dêr kaem de drank by, en do wier 't mar în ienen:

„Die meent dat hij een gek of dronkenlap voor heeft, die is de plank mis. Geen champanje, Mient! ik betaal er geen cent voor!"

Dêr waerd Mient suver kjel fen. Fen ien flesse hied er de kork al ôf litsen, en it heldere goed kraelde al în de lange glêsen, mei 't skom er boppe op. Dêrom tocht de groatmakers-feint, dy sîn froulius-pakje yet al oan hie: dat mat în order!

Hy gîng foar de jonge hear stean, lei him de hân op 't skouder en sei: „Bidarje hwet, mînhear! jy kenne mear krye."

Mar mînhear, poer gleaun, onderhelle de fûst: „Loop naar de h..!" sei er en jowch Gialt in optuter tsjin sîn smoel oan dat de tosken der fen rattelen.

Mar dy deale! de groatmakers-feint mocht forklaid for in lieaf famke spîlje kenne, — it wier in krîgel jongkje, dy er wêse doarste: lîts mar dapper! Hy hie handich earîser en mûtse fen de kop en jowch dat în feilige hannen, — en do fleach er de jonge hear oan. Dat jowch en geskai en gebons, alderfreeslikst! En de klibe waerd greater nei dat er mear taskôgers kamen, en de twa fiuchters wraxelen sahwet skean de keamer oer, en sa tjin de tafel oan dêr Elle en hiar by sieten. De tafel rekke

omfier en Elle der onder; do er wer oerein kaem dripte de reade wîn him ta 't hier ût en roan him mei stralen by de holle del. Do waerd hy op sîn bar ek ris tige ûtlake.

Do Elle feint wier stied er der for bikend dat er net bang fen Sinteklaes wier en for in lîts bîtsje gerop en geraes net op 'e ren teach; en al wier er nou in troud man, hy woe sa'n bilediging dôch net op him sitte litte. Hy fleach op de groatmakers-feint oan, dy krekt as in rasende kat de jonge hear mar oan 'e hûd hinge en toklaude. Baes Elle hie dy fent al lang în 'e rekken hawn, hwent do dy to *Flearterp* kaem to wenjen hied er al skielik sein dat baes Elle wier mei de mode fen de skoen wol twa jier bynefter, en dêrom liet Gialt nymoaderige kreakskoen ût 'e stêd meinimme. Dêrfen hie de feint hast al in bynamme krige, sommigen dy dêr altiid hwet hiel gau mei klear wieren neamden him wol fen Gialt *kreak*.

It wier to *Flearterp* ek al lîk as 't în wol mear dorpen is, freamde înkommelingen moasten deales op hiar tellen passe of hia waerden 't lilke beest. De Flearterpsters wieren sa mei hiar eigen dorp înnomd, hia mienden altiid mar dat it dêr folle better to wêsen wier as în in hele boel oare dorpen, en hia seyen altiid: „Dy ienkear to *Flearterp* komt wol der net lieafst wer wei."— Hia hiene lieafst dat freamde înkommelingen der in great wird fen diene ho graech as se dêr wenje mochten, mar mei dat al moasten der faek jierren forrenne ear 't se sokke liu as eigen dorpsliu biskôgje woene. Wieren der in plôechje by in oar dy sidse koene: „Wy benne allegearre alde Flearterpsters mei 'n oar," den wieren se 't bêst în hiar skik. Freamde înkommelingen waerden altiid în al

hiar biwegingen neigien, en as se hwet diene of seine dat dêr net în de smaek foel, den wier 't gau: „Hwet dogge wy hier mei dat freamde folk în *Flëarterp?*"

Sa tocht baes Elle ek oer de groatmakers-feint. Do dy fent dêr, klaid as in gek blei, baes ta 'n spot foar de mensken makke, do waerd baes poer op dy snaek, al hied er klear sioen dat de feint it net mei opset sin die, en dat de jonge hear Finael der eigentlîk ek allike folle skild oan hie. De gelegenheid wier for baes to ginstich om Gialt net ris efkes to pakken to nimmen, ek yet al mei om 't er fen de jonge hear yet wol gau ris in kreweike hie dêr er goed for bitelle waerd. Sa gau as er de foetten wer onder 't liif hie fleach er Gialt oan.

— „Hou hou, sa net!" rôp Doue Olferts, „twa tsjin ien is moardsjen."—En dy scoe baes Elle der ôf skoerre, mar baes liet him sa mar net brûke, dêr wier er al fiers to rasen ta.

Hy kearde him om en sei tsjin Doue: „Hwet wost dou? Mienst dou dat ik om dy hwet jow? Al heste al in bult jild en in bult geweld, dat dondert my neat, for den dîvel!"

— „Och, pluch en els!" rôp in oaren, „hwet hest dou dy der mei to bimoeyen?"

— Wammis! — Gjin wird wier der mear nedich. Elle siet midden în 't gefiucht, en net loai nimt er in mês ût de bûse en jowt Doue Olferts in feech în 't wang dat it bloed er ût spielde.

Sa waerd it dêr in fiuchtparty dat in menske griis wier. Roppe en rase! flokke en kettermintsje; tafels en banken om! flessen en glêsen în grûs! De tsiender dy

în de ûren fen frede op sa'n oproer net rekkene hie, en op it frolik feest mei in frolik sin, op kosten fen 't algemien drokkernôch de glêsen slingere hie, socht nou mei geweld sîn kreft en macht to brûken. Hy kraste en flokte en gebea fen ophalden, en rôp stilte, — mar do er seach dat dat krekt safolle ûtwirking hie as dat in houn tsjin de moanne blaft, do bisocht er om mei de stôk rombaen to meitsen. Hy slôech er în om as malle Jan în de hinnen, en it lit him bigripe dat by sa'n geskai de forstandichsten makken dat se fen de keamer ôf kamen en nei hûs gîngen.

Wy wolle ûs dêr ek mar onder rekkenje, en forlitte 't hirddraversfeest by Mient Pikplaster, dat sa'n biuster ûtein naem.

---

Nou wolle wy yet efkes opnimme ho 't in jier letter stie în de went fen baes Elle skoenmaker.

It wier snieuntomoarn De sinne skînde blier în baes sîn skoenmakers-winkel, dêr in feint siet to arbeidsjen, dy nou en den de piktried slop hingje liet om ris to drinken ût in kop fol koffy en to biten fen in farsk bôltsje, dat him om in ûre of tsien dêr brocht waerd, ta in forquikking în 't snieuntomoarn-skoft. In de wenkeamer sieten baes Elle en Maike to koffydrinken. Alhowol it to sjen wier dat it snieun wier, — oan de skrobbery dy dêr oeral stie, — blonk yen dôch de krepens en krassens fen de frou ût alles tomiette. Sonder in goed onderhald wieren 't kaminet en de laedtafel en de stoellen sa spegelglêd net, de mûrren sa wît net en de glêskleden

sa helder net as in hage. It like nou mei 't hûsgezin ek better as in jier to foaren. Baes Elle siet oan de ein fen de tafel bisiden de hird mei sîn jongkje op 'e knibbel, dy heit wîld en derten în 't hier en în 't bird lûkte, en den wer tsjin mem lake en den heit wer oan de kleppe fen de pet skoerde.

— „To mar, lieave!" sei de frou, dy onder koffydrinken to beantsjetriedsjen siet, dy se de sneins by de ierappels ha scoene. „To mar, lieave! pleagje heit mar! wêrom lit er 't bird in hele wike waechse."

— „Ja," seit Elle, wîls 't er nei sîn kin fielt, „ik mat my joun foaral skeare."

— „Hioed in jier wierst dêr gauer mei klear," sei Maike, „do wachteste net oan de jouns ta. Witste 't wol dat it hioed krekt in jier lîn is dat hier hirddraefd waerd?"

— „Wrîchtich?" sei Elle, „is dat al in jier lîn? Ik mei er net graech om tinke."

— „Do sieten wy hier sa nochlik net as nou; do tocht ik net dat wy ûs lîtse Pîbe bihalde scoene. Och, och! dy nacht dy 'k do trochbrocht ha, forjit ik net maklik."

— „Nou, ik ek net. Mîn thûskomste do în de moarn stiet my foar de geast krekt as 't jister bard is."

— „Ja, dat het my neyerhân faek ny dien; hwent do hiest eigentlîk in tige stik în de krage, oars net?"

— „Wel ja, ik wier dronken. Earst hiene wy jenever dronken en do rekken wy oan de wîn; dat bigoan mei elkoar to arbeidsjen: ik waerd sa dronken as in ûle. Do rekke 'k mei dy moalkers-feint oan 't slaen;

as ik goed by mîn forstân wêst hie scoe 'k dat net dien ha."

— „Hea ja, dat komt my în 't sin, hest it al heard dat dy Gialt him oannimme litten het for soldaet? Elk mat omtrent jild fen him ha, ha se my sein."

— „Nou, dat forwondert my neat," sei baes. „Bare folle by de pretten, en den ris wer komediespîlje; dat blieut den faek net by ien inkelde kear, mar as 't goed nei 't sin ûtpakt den al wer ris, den jowe de jonge knapen hiar faek to folle oan sa'n lieafhabbery oer; hia forjitte hiar fak en fortarre mear as hiar barre mei. Gialt is de earste net en scil de lêste net wêse dy troch dy gekheid op 'e dwaelwei rekket. Wy hiene dêr do by Mientes in rare joun, bloed en reade wîn troch in oar, mei 'k wol sidse; 't is siker wier in wonder dat er gjin deade halsen komd benne; mar ik ken der yet om laitse, ho'n pitertûrlike fortoaning hy dêr by dy fiuchtparty makke mei sîn froulins-klean oan. Dy se him liend het scil se wol raer werom krige ha."

— „'t Is yet al moai biteard, dat jimme mei boete jaen der ôf kamen. Jimme hiene ek wol ris nei *Leauerd* reitse kend, dat hie folle biskamsummer wêst en skeadlik er by. Seis goune to biteljen dat wier sa slim net. Wier 't oan de iene kant in ellendige nacht, oan de oare kant kaem er ûs lok ût foart; dêrom scil dat jild my nea bigreatsje."

— „Né, my ek net, mar as ik om dat thûskommen tink, — den is 't my mâl! Earst by dy losbandige wille tige meidwaen, do fiuchtsje, neyerhân maltierjende wei de deilisskip wer ôfdrinke mei de champanje, dy de

jonge hear op 't lêst mar jowch, om 't Mient er graech ôf wêse woe, — en einlings let în de moarn tige dronken nei hûs. Dêr foun ik dy, bleek en biskriemd, mei in wite nachtmûtse by de widse, en ûs bûrwiif by dy, dy ût meilyen de nacht by dy trochbrocht hie: — en disse lieave jonge mei de dead op 'e lippen, sa 't do wol like! — Hae! ik wird omkeard în 't liif as ik it my foarstel."

— „Ik ben altiid yet bliid dat ik do mar net tsjin dy lei to eameljen en to seameljen, — lîk ast dou it neamste, as ik by sa'n gelegenheid my net alhiel stil halde ken. Wy ha dy do mar gau op bêd holpen. De oare moarns, — dat wier de moarn fen dy snein dy ûs sa'n hearlik lok oanbrocht, mei 'k sidse. Dou waerdst wekker en dîn earste frage wier nei 't bern, dat do hwet better like, en de twade frage om drinken. Ik brocht it dy, en do frege 'k neat oars as: „Elle scil dit de lêste kear wêse?" — En dîn andwird wier: „Dat hoopje 'k! pas dou mar hwet mei my op." — Dou hest oan diss' tiid ta wird halden, sonder dat ik op dy hôefde to passen; en 't is mar wier, — 't is krekt as sont dy tiid de segen ûs mear mei is. Us jongkje is do gau better wirden en hellet nou tige oan, wy krye al geandewei safolle mear drokte, dat wy altiid in greate feint tige oanslach jaen kenne. De drank er ût en de wille der în. Elle! hwet ha wy oerfloedige reden om tankber to wêsen."

— „Jawol ha wy dat! Dat tocht ik jister yet do 'k by jiffrou Finael wier mei de pantoffels. Hia mei hiar bulte jild is er lang sa lokkich net oan ta as wy în ûs forjittene stân mei ûs deistich brea."

— „Né, dat heste goed. It griist my altiid yet oan om hiar soan. Hy hie tige sîn lekken en brekken, mar 't wier oars în sîn hert gjin dogeneat. Scoed er sîn natûrlike dead wol stoarn wese?"

— „Ja, dat leit în 't tsiuster. Mar Paulus seit net forgees dat de giergens de wirtel is fen alle quea; wêr in menske ta oergean ken ût înfrettene jildsucht, dat wit men hast net. Mar dit wit ik wol, it ald wiif mat alhiel dîvelsk wêst ha do se 't wîs waerd op hwet menear de jonge hear jild to lien krige fen dy Joad to *Leauerd*. Dit kenne wy leare ût sîn weismiten libben, dat immen mei jild en goed, — as 't him oan forstân ontbrekt, of hy sîn forstân net brûkt, — in stumper is."

— „As 't immen oan de riuchte deugd ontbrekt, — meist er wol by sidse; hwent de jonge hear hie in goed forstân, en — lîk as ik sei — în sîn hert wier er ek net quea; mar hy forslingere op forkearde wegen."

— „Ja, sa giet it faek mear mei knapen dy în hiar jonge jieren al to folle tobek halden wirde; as se op hiar sels komme benne se net bitroud om los to rennen. Mar mei dat al, it gewisse scil jiffrou ek wol ris popelje, al drait se hiar nou al wakker nei de fromme side, it uterlike manteltsje fen skînheiligens ken net bilette dat dêr binnen de wierm bît, dy hiar fen de wiere frede en rêst forwidere haldt. Mannich hûchler scil dat wol by onderfining witte."

— „Nou, dat sids ik mei dy. — Mar komt er fen 't jier ek wer in hirddravery hier to *Flearterp?*"

— „Ik wit net; ik hab er gjin praet fen heard, en ik freegje er ek nimmen nei, hwent ik stel der gjin

bilang în. Mar men scoe mar hoopje fen net. — Net dat ik er wer oanstriid ta krye scil om er hinne to gean, mar der benne oars hirddraveryen genôch. En troch sokke dingen meïtse se faek mar onrêst în hûshaldingen dêr oars gjin onrêst is, — en soms earmoed en ellende der by. Hwent barre meye of net barre meye, elk wol der mar mei by wêse, en mannich ien fortart den mear jild as him past."

— „Ja, de kastleinen farre der troch in tiid it bêste by. By Mient het it forline jier to minsten safolle fortuten dien, dat it wiif het in breed earîser op krige; en nou giet it praet al dat er wer in hirddravery op 't tou set wirde scil, en as 't den wer sa goed ûtpakt as forline jier, den scil Mient sîn dochter in breed earîser ha. Dêr mat dat great fanke sels al fen lein ha to eameljen."

— „Dy ta de kastleins-weelde bitelje wol ken 't dwaen, mar Elle net, hear! — As de oanslachbiljetten fen 't earmejild komme den beare in hopen dêr oer krekt as hiar sa mar în ienen it fel oer de nekke helle wirdt, mar as 't oan 't bywenjen fen setten en pretten ta is, den ken 't wol lye. Om er hwet ta to jaen dat de earme mensken safolle krye dat se ta libjen noch ta stearren komme kenne, — dat falt biustere biswierlik; mar de kastlein mei 'n oar ta in great man to meitsen, dat dogge se mei pleisier. — Mar kom! wy koffydrinke to lang; ik mat nei mîn wirk."

— „En ik ek. Jow my dy lîtse bîsfeint mar oer, dy scil mei in heal pofke în de kakstoel, foar 't fenster în 't sintsje, nei de kykes to sjen — sa lang as 't dûrret. Hier, dou skobbert! jaen heit in tûtsje!"

En Elle tute sîn jonge, en hy socht sîn wirk op, lîk as 't wiif ek die.

— Nou, tocht ik do ik dat sa biskreau en alles foar mîn forbîlding seach en hearde, — it is en blieut mar altiid wier: „Waar liefde woont gebiedt de Heer zijn zegen!"



klaart dat dit werkje aan
zyne drukkerij is gedrukt &
Franeker
December 1875.
Telenga

# FRISKE
A
# WINTERJÛNE-NOCHT.

winter evening enjoyment

Foardrachten în Rîm en Unrîm

FEN

WALING DYKSTRA.

Fifte Boek.

FREANTSJER
T. TELENGA,
1876.

*Al hwet men seit of skrjuwt mei rúne wierheid wêse;*
*Mar al hwet wierheid is wol elk net heare of lêse.*

# Dokter Faust.

In 't bigjin fen de sechstiende ieuw libbe der în Dûtsklan in man, dy hiet dokter Faust. Hy wier eigentlik net fölle mear as in fornimstige gûcheler; mar hy hie ek hwet forstan fen masterjen en plasterjen, fen de wiskinst en de stjerrekinde. Hy koe alderhanne nuvere dingen ûtfiere, lîk as de gûchelers dat yette kenne, en den hied er derby der nocht oan, dat de mensken bjustere freamd tsjin him opseagen. Sa hied er der sels in hele bulte skild oan, dat er by 't algemien for in dîvelskinstner halen waerd. De ljue wieren der în dy tiid dealse gau mei klear, om immen dy 't hwet dwaen koe, dat elk net bigriep, to bitinken, dat er omgong mei de kweade hie, en dat dy him in handsje holp ta sökke nuvere kinsten, dy 't, sa 't de domme ljue do mienden, for mensken ûnmogelik wieren. En den waerd er meastentiids yet fölle malder fen forteld as 't in wierheid wier.

Dokter Johannes Faust wier in boeresoan ût de omstreken fen Jena, der kaem er in 1491 to wrald. Hy hie in rike omke în Wittenberch, dy naem him by him în 'e hûs en liet him op 'e studie gean om him leare to litten ta pastoar. Hy brocht it ek sa fier dat er dokter în de theologie waerd, alteas sa wirdt er fen him forhelle, mar hy wier der oars de rjuchte man net for, hy hie tofölle wîlde hierren în 'e nekke. Do 't sîn omke kaem to stearren, en Faust it hele kaptael erfde, liet er de

theologie farre en bigûn him to bimoeyen mei de gûchelkinst en 't foarsidsen ût de stjerren; ek oefene er him hwet în de medisinen en în de rekkenkinst. Ta gelîk jowch er him oer oan in bjuster losbannich libben, krekt sa lang as omke sîn kaptael der tröch jage wier. Do moast er hwet dwaen for de kost en hy bigûn to dokterjen. Mar om 't er în 't bigjin net fölle drokte hie, en sadwaende ek net fölle înkomsten, en om 't er net best mei in bîtsje der lans komme koe, sa jowch er him oer oan de tsjinst fen de kweade. Hy biswarde de dîvel op in krûswei, der makken se togjerre in kontrakt for fjouerentwyntich jier. In al dy tiid moast Hantsje-om dokter to wille wêse en him foaral oan rûm bûsjild halde, en as dy jierren om wieren, den koe de dîvel dokter helje en him de nekke brekke. Do gîng it ljeave libben for dokter wer oan; hy koe dwaen hwet er woe en hie noait gjin jild brek. Hy krige ta sîn help in kweade geast, dy hiet Mefistofeles, dy moast altiid for him klear wêse, en mei dy sîn help die dokter Faust de alderûnbîdichste kinsten. Hy koe de hele wrald tröchfleane, hwer 't er mar woe; op forsiik fen keizer Karel de fîfte liet er Alexander de Greate to foarskîn komme; hy slökte in weide hea în, mei hînsders en wein en de hele boel; hy timmere in kastiel op in rots, en hy ried to Leipzich ta in kelder ût, skonkje oer op in wînfet, krekt as dat in hînsder wier. Yet fölle mear sökke rare dingen koe dokter Faust dwaen.

Hy waerd ek faker as ienris ta bikearing formoanne, en der bigûn er op 't lest hwet nei to harkjen, mar do twong de dîvel him om op ny it kontrakt to bikreftigjen, en

der by waerd er in jier of hwet fen Faust sîn tiid ougnibbele. En do jowch er him foart-oan yette fölle mear oer oan alle godloasheid. Do 't sîn tiid in ein hinne om wier makke er sîn testament; kort derop kaem de dîvel om him to heljen; en dy toskuorde him oan födden en flarden, mei in freeslik gegûl en gebear.

Al dy dingen wirde fölle wiidweidiger forhelle în in ald boek dat for 't earst drukt waerd în 1599, dat hjit to wêsen in wiere storie fen Faust sîn libben en dwaen.

Der habbe wol ris guods west, dy 't er for halden dat er noait sa 'n dokter Faust bistien het, mar men is doch to witten komd, dat er în de sechstiende ieuw sa'n kerel în Dûtsklan omswalke, dy 't by 't algemien dokter Faust neamd waerd, mar eigentlik net fölle mear wier as in gûcheler en kwaksalver, lîk as 'k niis al sei. Sökke wûnderdokters reisgen der în foarige tîden fölle tröch it lan, mar fen dokter Faust scil fest in hele greate rôp west ha, hwet mear as sljucht wei, oars scoed der oer him sa'n boek net în 'e wrald komd wêse. En în letter tiid is sîn namme yet mear algemien bikend wirden, troch it wiidforneamde masterstik fen de dûtske dichter Goethe, in toanielstik ûnder de namme fen »*Faust*", hwerfor de stoffe helle wêse scil ût dat alde boek fen 1599.

Dokter Faust hie in fynt dy 't mei him reisge, dy 't er sîn kinsten learde, en dy 't nei sîn dead sîn opfolger wirden is; dy hiet Wagner. It stiet er fen to tinken, dat dy Wagner eigentlik de Mefistofeles wier, dy 't dokter holp en handlange by sîn gûchelkinsten en sîn wiersidsery. Dit ken men al moai fest oannimme, dat it alde boek, dat dokter Faust sîn libbenskiednis hjit to

wêsen, mei al dy ûnbidige wûnderforhalen, oars neat is as in samling fen folks-oerleveringen, hwer fen de measten stellich fölle earder în 'e wrald west habbe as dokter Faust sels.

In Wittenberch mat dokter Faust in hele poas wenne ha, en der hied er sîn hûs sa înrjuchte, dat immen dy 't der in kaem moast hast al bang wirde, allenne fen 't sjen; tominsten as sa'n immen hwet bygelovich wier, en dat wieren de mensken în dy tiid hast allegjerre. Hy hie do al in greate röm en in bulte ta-ren; hy wist de mensken wol fen 't jild ou to helpen, dertröch koed er in greate fortoaning meitse en rîklik tarre, en dat wieren twa dingen der 't er danige graech oer mocht. Foar sîn hûs wier in îseren poarte en în 'e gevel fen 't hûs in lang fenster fen ûnderen ou alhiel oan boppeu ta, dat tsjinne him om jûns nei de stjerren to sjen. As Faust mei immen sîn hûs tröch gong, den gîngen alle doarren fen sels op en ta, en în alle keamers hied er in hele bulte nuvere dingen. Menskegeramten dy 't raer opskildere wieren, en opstoppe bisten mei gleane eagen; wûnderlike stiennen; flessen mei alderhanne mal guod; freamd en ûnbigrîplik ridskip fen koper en stiel. In hele bulte greate tsjûkke boeken hied er ek, sommigen mei koper bislein, sommigen ek mei silver; ek guods dy 't oan 't kjetting layen, mei greate hingelslotten der op. Greate kaerten, mei alderhanne ringen en krusen en oare nuvere figuren der op, hingen oan 'e mûrren. Fjerkikers; branglêsen, alderhanne wûnderlike spegels en bûtenwenstige ûrwirken; glêsen mei hagedissen en slangen, dy 't op sterkwetter stiene, en yet fölle mear alderhanne moai en raer guod hied er der.

Hy liet dat lang elk en ien net bisjen; mar de inkelden, dy 't kamen to sjen, wieren der krekt goed for om der safölle fen to fortellen, dat de mensken de grîse oer de graue gîng, en sa faek as 't den wer oerforteld waerd, waerd er ek wer hwet by dien. Sa waerd dokter Faust fen sels in dîvelskinstener.

Do 't er in poaske to Wittenberch wenne hie krige er de troude frouljue oan 'e hals. Hy wier eigentlik in earste swierbol; hy wier al fölle jûns op 'e sjou en kaem faek let în 'e nacht thûs mei in goede lading wîn în 'e mage. Sa 'n libben, der het immen nou it rjuchte net oan, as er gjin maten het dy 't mei him dwaen wolle. Sökken wieren der în sîn tiid allike goed to finen as nou, mar Faust hied er ek nocht oan om ljue, dy 't oars sa 'n libbenswîse net wend wieren, der ta oer to heljen, en sa brocht er forskate knappe borgers op 'e dwaelwei. Dat brocht den al gau in hele boel deilisskip en ûnrest în dy ljue hjar hûshaldingen to wei, hwent de frouljue wieren der lang net best mei tsjinne. Faust fryde destiids mei in brouersdochter der în Wittenberch, en der waerd er 't fen wîs dat forskate borgerfrouljue heislik it grau op him hiene, om 't er hjar manljue fen 't spoar brocht, hwertröch hja in hele bulte lest în 'e hûs hiene. Dat wier him nou doch în 'e wei, hwent hy hie oars wol heechachting for de frouljue, to minsten, hy woe graech by hjar în in goed bled stean, en hy tochte, ik mat der hwet op sjen ût to finen om dat wer torjuchte to meitsen.

Do 't er ris wer by sîn faem kaem sei er tsjin hjar, hy wist wol in middel om de frede în de hûshaldingen

mat, by elkoar to heljen, as jy my mar efkes sidse wolle, ho 'k dat sûnder gefaer best ûnderlidse ken."

Dokter lake him hwet ût en sei: »Nou fynt, der hoefst net om nei de tsjoenstersberch ta en ek net nei de dîvelsbregge, dou kenst thûs bljuwe, hwent fen alle goed saedswetter en alle ûnskeadlike krûden kenst dat wûnderdrankje ré meitse."

Wagner skodhölle en seach op 'e noas. Hy sei: »Nou wolle jy my ouskîpje mei in koalraep, dokter."

Do lake Faust yette lûder en sei: »Bist dou den wrachtich ek yet net wîser as dy frouljue? — Ja, dat drankje scil wol in goede wirking dwaen, dat ha'k wol în 'e rekken, mar dat sit him eigentlik net în de kreft fen 't drankje sels, mar allenne în 't tellen fen de drippen. As in froumenske nidich wirdt, en hja mat den tryeris trye-entritich drippen telle, net ien mear en net ien minder. dat ken se noait goed dwaen of hja mat it lilkwêsen forjitte. En as in lilke man der by stiet en sîn wiif sa mei oandacht dy drippen tellen sjucht, den ken hy ommers ek net lilk bljuwe. Ja, as er sîn wiif mar nei 't fleske taesten sjucht, den mat er him sîn lilkens ommers al skamje." — »Och," sei dokter fjerder tsjin Wagner »hwet ha 'k er în mîn libben al mannich blîk fen sjoen, ho stomp fen bîgrîp as de mensken faek benne. Men mat altiid in wûnderlîk oansjen oan de dingen jaen, en 't sa foarkomme litte, krekt as der in hele bulte efter stiket dat in sljuchtwei menske net bigripe ken, — den renne se der mei wei. As men hjar ienfaldich seit krekt sa 't is, den wolle se der neat fen witte. Dertröch kenne kwaksalvers en koalforkeapers opgong meitse, en op-

rjuchte goedmienende mensken bljuwe by de hoanne. — Derom Wagner, as ik ût Wittenberch ben, en dou wotte mîn effear hjir opfetsje, den mast sels mar witte host dat best klearspîlje scitte. Ho 't ik it hawn ha, dat witst nou. Fen saedswetter mei ienfaldige krûdery kenst sa'n frouljuesdrankje wol klear meitse. It is dy om jildfortsjinjen to dwaen; oars scoest de mensken ek in ienfaldige rie jaen kenne, dy 't allike goed fortuten dwaen koe as it drankje dat ik hjar jowch, namentlik disse rie: »As de dingen hwet dwers renne, as 't jimme tsjintribelt, as jimme forkeard bijegene wirde, kortom, as jimme fiele, dat it bloed waerm wirdt en sa bigjint to wirkjen dat it wol op poer lilk wirden ûtrenne ken, — gean den hinnne en tel fen ien ta hûndert, kear jimme den trye kear în 't rûn, snût den de noas ris en sjuch den ris nei de klok ho let as 't is, en freegje den jimme sels ou, as 't de moeite wol wirdich is om lilk to wirden." Mar dy rie scoene se licht fen dy net oannimme wolle, hja scoene 't wollicht înpleats dy kwea nimme en neat mear fen dy witte wolle. Hwent as men de mensken rjuchte sljuchte wierheid seit, den wirde se faek lilk en keare yen de rech ta, mar as men se hwet op 'e moue spjeldet den renne se heech mei yen wei en beleanje yen tige."

Sa wier 't în dokter Faust sîn tiid, foar in hûnderd jier of fjirdeheal. Scoe 't menskdom sint dy tiid safôlle foarût gien wêse, dat it nou krekt oars-om is? — Ik doar der gjin *ja* op sidse. Mar mîn sinspreuk for dit boek is: »Al hwet men seit of skrjuwt mei rûne wierheid wêse; mar al hwet wierheid is, wol elk net hearre of lêse." Dy 't der de rjuchte mjitte fen wit te roayen,

ken yet wol ris hwet oan 'e mensken slite sûnder dat er hjar hwet op 'e moue hoeft te spjeldsjen, en sûnder dat er oars hoeft to praten as er tinkt. — Safölle is de tiid al foarût gien, dat men nou mear rûne wierheid in 't iepenbier sidse mei as în Dokter sîn tiid; — en dat scil yet wol stadich-oan better wirde, tinkt my.



## Fierou socht en tichte by to finen.

PETEAR FEN IN HEIT MEI SÎN SOAN.

—

HEIT *allenne.*

Ik hab in misset dien. Ik ken 't my net binye,
Ho 'k sa forbjustre wier om 't în mîn sin to kryen
My ût to klayen ear 't ik tocht nei bed to gean.
Ik die 't ût goederbest, mar 't komt my djûr to stean.
Mîn soan is foar in jier of saun al troud. Do wenne
'k Hjir mei mîn dochter, hwent dy hie 'k do yet allenne.
Do 't dy forline jier ek einlings troue woe,
Wier dit my 't slimste, dat 'k in frjemde faem ha scoe
Ta hûsbistjûrster. Hwent in goeden ien to kryen
Dat spant faek, en den krige 'k licht in hopen lyen.
Ik tocht, ik fîn gjin ien dy 't goed mei my birent.
Hwent ik wier jierren lang oan eigen folk al wend.
Mîn bern dy trouden sa, dat scoe'n se hwet bigjinne,
Den moasten s' holpen wirde, en dat fen my allenne.
Do sei ik: »Nou komoan! ik scil in foarstel dwaen;
Ik scil fen mîn kaptael jim elk de helt mar jaen;
Den wol ik bar om bar, derfor by jimme wenje.
Ik hoopje jimme scill' my wol sa 't heart bitsjinje.
Ik ken mei 'n bîtsje ta. Den hab ik mei 't bistjûr
Fen saken neat to dwaen, mar lit oan jimme 't oer." —
Nou ja! hja wieren der oerfloedich mei tofreden.

'tUntbriek hjar beide net oan tige moaye reden,
Ho best ik 't habbe scoe en ho 't hjar tankbrens my
In alles blîkje scoe, sa lang ik libbe. — O fy!
Hwet ha 'k my mei dy saek in bjuster lest biruorre.
Dat libben het nou yet gjin fiif feansjier sa dûrre,
En nou is 't moaye al op. Nou ha 'k al ûnderfûn,
Ik hab mîn boel to gau ût eigen hannen jown.
Mîn jild dat past hjar wol. Mar fjirder ken 'k wol wite,
Dy 't my in feansjier het, dy wol my graech wer slite.
Ik wird net achte en eard as lid fen 't hûsgesin,
Mar 't liket fölle mear dat 'k elk in ballest ben.
'k Fiel nou ho 'n rîkdom 't is oan eigen hird to sitten.
Hie 'k dy bihalden, den hie 'k în mîn dwaen en litten
Doch altiid master west en sidse kend ho 'k woe,
Towile 'k mei mîn bern mear wille habbe koe.
Hja kamen den by my pleisierich, en hja seagen,
Sa net ût ljeafde, den my om 't bilang nei de eagen.
Nou benn' se beide în noed, fornim ik, dat se oan my
Mear dwaen scille as hjar plicht. Der 't ik it meast om ly.
Mîn sweager is in man dy 't altiid ergewjerret.
Neat heart of sjucht er der 't nen grevel oan mankjerret.
As ik den soms in wird dat him net noasket sprek,
Den kry 'k to halden, dat 'k mîn noas în dingen stek
Dy 't my net reitse. Ja, den wirdt my soms forwiten,
'k Ben fjirs to fry, hwent hy jowt my de kost for 't iten.
Mîn snoar is bare fîn; altiid binaud om 't hert,
Mar aldermeast hwennear 't se mîn stik iten smart.
Mîn soan, ek oan dy kant, skrept mei in hopen dingen
Dy 't kosten jowe înpleats fen him hwet oan to bringen.
Hy îvert wakker mei for 't kristlik ûnderwîs.

Ik hald net fen dat spil. Mar as ik soms tsjin Lîs
In wirdsje der oer sids, den sköddet hja hjar pîpen
Balstjûrrich ût de sek en skelt op mîn bigripen.
Hja seit mar, as ik sa lichtsinnich tink en praet,
Den haet se my, om 't ik de fromme mensken haet.
Den ha 'k to leauen, dat wy elkoar lang net passe.
Den ken 'k, om hjar part, wol wer nei mîn dochter krasse.
Der drait it grif op ût. Hja sorget sa for my,
Dat 'k net tofölle în mîn moderne mage kry.
Mîn soan is ljeaver foart as thûs. Miskien mei reden!
Hy is al fölle op sjou om al sîn kristlikheden.
Hy tinkt om oarljue's bern rjuw mear as om sîn faer.
Mar 'k leau der komt er oan; ik wird sîn stap gewaer.

SOAN.

Jûn heit! — Mîn ljeave ginst! ben jy hjir yet allenne?
My tocht jy scoen sa lang net weitsend bljuwe kenne.

HEIT.

't Is just oars-om. Ik sliep jûns noait net malle gau,
Al gean 'k op bed. Ik bljuw der den mar ljeaver ou.
Ik mei sa jûns wol graech in bîtsje allenne wêse,
Fen 't bernetsieren fry, — den ken 'k yet ek hwet lêse.

SOAN.

It stiet my heel wol oan. Hwent sjuch, ik hab nou yet
In ûrke tiid, dat 'k hwet by jo to praten sit.
'k Ha hjoed sa 'n drokte hawn, 'k moast jimmer drave en renne.
Mar 'k hab ek hope dat wy de oerhan krye kenne
In ûs gemeinteried. Ik ben, ha 'k hjoed fornomd,
Mei Eable fen der Fry nou în herstemming komd,
En 'k hab wol ridlik moed, ik scil 't by de ûtslach winne.

Wy scille mei elkoar biskreppe hwet wy kenne,
Dat elk dy 't mei ûs haldt sîn stem bringt în 'e bös.
Us hele legermacht dy mat der nou op los.

HEIT.

Ei kom! scoest einlings doch op 't kjessen reitse scille?
Den wirdt dîn earsucht doch, hwet dat oangiet, ris stille.

SOAN.

Mîn earsucht?! Fy noch ta! jy falle me altiid hird.
Och ja, 'k biken dat 'k yet genôch bifochten wird
Tröch sûnde en ûngeloof, om 't eigen ik to flayen.
Mar kom ik den my sels wer geastlik ût to klayen,
Den wird ik earm en lîts. Né, dy 't în disse tiid
Om earsucht is to dwaen, dy myt him for sa 'n striid
As wy tsjinwirdich ha. Hwent ommers dermei kenne
Wy by de measte ljue neat as forachting winne.
Dy 't eare habbe wol röpt elk fen fjirren ta,
Dat al hwet heilich is mat nei de födkoer ta.
Dy set it nye heech en skimpt en smeult op 't alde.
Dy skelt for dwaesheid al hwet wy for wierheid halde.
Dy 't dat it beste ken wirdt heech op 't stuoltsje set,
En halden for in man dy 'n helder tröchsicht het.
Dy 't mei de wierheit haldt dy wirdt oan alle kanten
In 't iepenbier bispot în boekjes en în kranten.
Mar 't stegert ûs net ou; wy halde moedich fol,
It selde hwer 't de wrald ûs mei bitiigje wol.
Wy scille ûs aldermeast mei 't ûnderwîs bimoeye,
Omdat se dermei nou sa alderfreesliktst knoeye.

HEIT.

Mei knoeye?! — Ja, it giet net goed nei jimme sin.
Mar ik mat sidse 't is sa moai as 't wêse ken.

Elk lit nou ommers fry sîn bern nei skoalle renne.
Hwet se în 'e maetskippy to witten nedich benne
Dat wirdt hjar leard. Dy 't nou net lêze en skrjuwe ken,
Der is neilittigens allenne de oarsaek fen.
Dat benn' we mei 'n oar iens, hwet we oars ek tinke of miene.
Mar în de godstsjinst den forskilt sadanich de iene
Fen de oare; derom lit me op skoalle dat bitsjen,
Om lîk en rjucht to dwaen. Wol immen den sîn bern,
As 't der forstan ta het, în eigen godstsjinstleare
Opliede litte, — goed! — den scil gjin ien him keare;
Elk lit se derta gean by hwa 't er 't beste fînt.
Dat stiet him suver fry; neat is der dat him bînt.
Is dat net rûm enoch? Der is gjin ien dy 't reden
Ta kleyen het. En doch ben jimme net tofreden.

SOAN.

Dat klinkt wol tige moai. Mar 't spil is gled bidoarn
For dy 't ljeafst în sîn bern fen de earste jeugd of oan
De grûnen lein ha wol fen de alde wiere leare.
Dat ommers wolle just de nye ljochters keare.
Nou ha wy frydom ta bysûnder ûnderwîs.
Dat helpt ûs tige, ja, wy stelle dat op priis;
Mar as de bern forgees nei skoalle komme kenne,
It sprekt dat wy dertröch in ein în 't efterst benne.
't Bysûnder ûnderwîs der mat men jild fen jaen;
Fen dat biswier kenn' wy ûs yette net ûntslaen.
Ik hoopje derom dat se my ta riedslid stemme,
Den leau ik scil dat spil wol gau in omkear nimme.
It stiet nou mar oan ien; kom ik der yette by,
Den ha wy de oermacht în de Rie. Den kenne wy,
As 't op in stemmen giet, de oerwinning grif bihelje.

Elk scil den for sîn bern wer skoallejild bitelje.

HEIT.

Den scil wer mannich bern, dat nou nei skoalle giet,
For wîld omrenne. Hwent o sei! der benne yet
Sa'n hopen alden, dy 't hjar centen ljeaver sparje,
Of brûke ta hwet oars, as dat s' hjar bern biwarje
For 't freeslik ûngelök, dat se al hjar libben lang
Sa dom bljuwe as in kou, en op 'e leechsts rang
Fen disse maetskippy allenne brûkber benne.
Ja, wirde jimme baes, den giet it der wer hinne

SOAN.

Nou ja, dat is al wer fen dat nymoadrich praet.
Dat haldt gjin stek, it het sîn grûn în eigenbaet.
Ho graech de nye ljue 't ek oars biprate wolle,
In hopen earme bern, dy leare yet net fölle.
En och, hwet scoe dat ek? Hwa 't borger is of boer
Het meastal for sîn bern de tiid en 't jild wol oer
En is der fûl op, dat se goed fen alles leare
Hwet în ûs nye tiid hjar oansjen jowt en eare.
Hja matte meidwaen kenne în alles hwet de wrald
For nuvre moai en best en swîde nuttich haldt.
Hja matte as fynt of faem komediespîlje kenne,
Hwent dermei kenn' se nou in hopen eare winne.
Den wirdt mei hangeklap 't heechmoedich, idel hert
Heech în 'e hichte tild en moai op 't stuoltsje set.
Den matt' se fjirder ek op 't *Nut* en al dy dingen
Mei în 'e praetstoel om hwet moais foar 't ljocht to bringen.
It sjongen, 't lanbouspil, ja sels hirddravery,
Der heart în disse tiid in deftige oanspraek by.
Ien döcht der den it wird en slît hwet holle klanken,

En wirdt trôch oaren în de selde trant bitanke.
Den priisgje se elkoar swiid. Mar benn' se by 'n oar wei,
Den jowe se elkoar faek wer kladden efternei.
Den matte se ek foaral în 't krantenys studjerje,
Hwent elk wol ek wol graech in bîtsje mei regjerje.
For al dy dingen leit jimme ûnderwîs de grûn,
En derom wirdt dat nou sa bare nuttich fûn.

HEIT.

Mar hark ris, soan! As ik nou în dîn jongesjierren,
Do'r ek tsjin 't ûnderwîs al sielsbiswieren wieren,
Sa tocht hie lîk ast dou nou tinkst, den hiest misskien
Gjin jier saun acht oan ien sa trou nei skoalle gien.
Dou hest nou fry hwet hope om în 'e Rie to reitsen.
Mar bist în steat om der gjin gek figûr te meitsen,
Witst der în 't iepenbier sa 't heart dîn wird to dwaen,
Inpleats fen sûnder skik în 't hûnderd om to slaen:
Sids, hweroan scoeste dat den oars to tankjen habbe,
As oan dat ûnderwîs, trôch dy sa fel birabbe?

SOAN.

As ik der ienkear kom, den ben 'k nen bît în noed
Oer hwet ik prate scil; hwent dat komt altiid goed.
Ik scil der sidse hwet de geast my jowt to sprekken,
As 'k for de wierheid striid; hald dat mar în 'e rekken!
Licht dat mîn tsjinparty wol moayer wirden het
As ik bitinke ken. Mar derom swy ik net.
Ik hab in tale leard der 't hja nen bît fen kenne. —
Mar al dy nyichheid, der 't hja sa mansk în benne,
'k Woe sidse, derby het in wirkman gjin belang.
Hy wit, hy bljuwt in slaef sîn hele libben lang.
Sîn bern, dat wit er ek. matte altiid bodders bljuwe.

En kenn' se den derby in bîtsje lêse en skrjuwe,
Nou, ja, dat is him goed. Mar al dy kinstnery,
Dy 't nou sa nuttich hjit, dy hoeve hja'r net by.

HEIT.

Sa wirdt der fölle tocht, der falt net tsjin to sidsen.
Mar wier dat oars, socht elk der him op ût to lidsen
To wirden hwet er ken, — ho mannich wirkmans bern
Der 't oanlids în sit, scoe sîn lot forbett're sjen.
Hwent kennis scil altiid yens libbenslök forheegje;
Mar dommens like grif in menske djiep forleegje.
In hökker lannen barre er meast skandalen yet?
Der 't ûnderwîs yet op in lege treppen stiet.

SOAN.

Sa lang 't de wraldske menske om neat oars komt to tinken,
As om hwet klaying en om iten en om drinken,
Is 't allegjerre neat. For 't wiere blîn en doaf,
Forsûpt er în in sé fen sûnde en ûngeloof.
Wy wolle ûs best dwaen om him der ût op to fiskjen.
Him leare 't oergroeid hert fen smoargens skjin to wiskjen.
Wy wolle în 't bernehert ûtstruye 't goede sied,
Dat fen de miet ou oan hjar ta de wierheid liedt.
Hjar wîse, dat for de earme in rîkdom is to kryen,
Dy 't tsienkear opweacht tsjin hjar bödsjen, sorch en lyen.
Dat is for borgerdeugd en sedichheid de wei.
Wy sjen dat în en derom skreppe wy der mei.
Hwet lastersucht en spît den ta ûs neidiel sidse;
Hwet hinderpjellen se ûs ek foar de fuotten lidse,
Om ûs to kear to gean, wy dögge 't derom dôch,
Al slepe we'r guods by as baergen by de trôch.

Al wirdt der mei sa'n skoalle ien sieltsje mar ûnthelle
Oan 't wis forderf, den is er mear as goed bitelle.
In skoalle is altiid mar in hûs fen stien en hout,
Mar 'n menskesiele het yet greater wearde as goud.

HEIT.

Nou, dit is siker wier, jim warre jimme tige.
Mar 'k freegje faek my sels: hwer het mîn soan dat krige?
Dou heste jierren lang der altiid fy fen west,
En nou döchst for dat spil sa wûnderlik dîn best.
Fen sókken, dy 't as bern dat fen hjar alden erve,
Bigrîp ik dat. Mar dou bist în 'e wol net ferwe.

SOAN.

'k Ha'r altiid hjit op west, krekt as ik yette ben,
Om for 't bilang fen 't folk to dwaen safölle 'k ken.
Mar 'k ben ta 't însjen komd: as we op 'e rjuchte wîse
Dat wolle, mat it folk in hopen dreger spîse
For hert en siel habbe as hjar tröchgeans foarset wirdt
Mei al dat ny gemael, dat net in bît bitsjut.
Al wirdt der îv'rich skrept op alderhanne wegen
Ta heil fen lan en folk, it is mar sa gelegen:
Is 't fondement net goed, de grûn net ticht en fest,
Al is 't bistek den moai, hja boue den op 't lest
In baergehok of neat as îdle löftkastielen.
Mar for 't ûnmisber heil bihalde hja gjin sielen.
De wierheid lidse wy ta grûn fen alle deugd.
De wierheid ald en echt, der wolle wy de jeugd
Mei fûrje în 'e earste bry. Mei ûs de wrald mei hate
Forfolgje hwer 't se ken, dat scil nen grevel bate.
Wy habbe 't rjuchte foar en halde moedich fol;

En derom is 't dat ik graech riedslid wirde wol.

HEIT.

Hwet goed is is net kwea. As elk hjir op sîn wîse
Döcht hwet er fìnt to dwaen, dat wirdt net licht misprîse.
Mar 't wirdt mei al dat soart fen nutforspriedery
Faek în 'e fjirte socht; al is oars tichte by
In hele boel to dwaen, ja mear soms as tafölle.
Dat sjugge, tinkt my wol, in hopen oer 'e hölle.

SOAN.

Ja, for de goede saek döch ik graech mines mei.
Hwent alle mensken benn' my dôch allike nei,
Al wenje se ek în 'e East. Mar as ek hjir om hinne
Guods wenje dy 't mei help en rie to redden benne,
As 't frege wirdt wol 'k hjar ek graech mîn bystand jaen
Safölle 'k ken. Wel ja! hwerom scoe 'k dat net dwaen?

HEIT.

Ik wit hjir tichte by in man, dy 't om 't gelove
Forsmaed wirdt fen sîn bern. Hy het himsels birove
Fen alles hwet er hie, sels fen sîn eigen dak,
Om oaren goed to dwaen. Nou kryt er sîn gerak
Soms lang net al to best. En kaem 't net în sîn eare,
Den scoe 'r him graech om help ta goede mensken keare.

SOAN.

Nou dit forwûndert my, dat ik der neat fen wit.
In man, dy 't om 't geloof sa în ellende sit,
En dat hjir tichte by?! As 't wier is hwet jy sidse,
Wol ik my der wol graech hwet oan gelegen lidse.
Mar as de skeamte him it kleyen yet belet,
Is 't frjemd, dat jy it witte en ik en oaren net.

HEIT.

Mar soan! wist dou den net, dat ik hjir alle dagen
Forachting, haetlikheid en spît hab to fordragen?
En dat dîn wiif my pas it liif fol iten jowt?
En dat ik fen dîn bern forgraud wird en forsnaud?
Al tink ik net allîk as as jimme tinke en leaue,
Der scil de berneplicht deselde wol om bljuwe.
Mar derom het dîn wiif in hekel just oan my.
Dus tinkt my dat ik om 't gelove smaedheid ly.

SOAN.

Ei kom! is dat sa slim? Né, dat hab ik net witten.
Wol wit ik, dat jy faek der oer to skimpen sitte,
Dat ik nou net mear hald fen 't falske nye ljocht.
Mîn wiif het ek al lang hjar heil în 't goede socht.
En derom is 't fensels, hja ken 't net best forneare,
Dat jy de gek hjir ha mei de alde wiere leare.
Mar as se jo deroer nis goed hjar miening seit,
Jy nimme, hear ik nou, dat op for haetlikheid.

HEIT.

Is dat den skimp en spot, as ik bipraet dat jimme
't Belang fen jimme bern net goed ter herte nimme?
Hja renne deis for wîld, de helte fen de tiid.
It ûnderwîs is hjir mei jimme smaek în 'striid,
Den hoeft men der de bern sa trou net op to halden.
Mar leare hja den thûs it goede fen hjar alden?
It mocht hwet! As ik hjar oer 't ien of 't oar hwet sids,
Forsprekke my dy bern for al hwet skandlik is.
En as de mem dat heart, set dy hjar den torjuchte?
Wel né! hja swîget stil. En oars wird ik birjuchte:
Hja het mar ljeafst dat 'k mei mîn sedelear de bern

Net lestich fal, hwent dermei gean se doch forlern.
En as ik den mei Lîs yet mear oan 't praten reitse
Oer alderplicht en sa; dat past hjar net. Den seit se,
Ik ben hjir în 'e hûs hjar mar ta'n ergenis.
Nou freegje 'k dy den mar as dat ek haetlik is? —
Dou tinkst nou în 'e Rie de boel ris op to skeppen.
Mar în dîn eigen hûs mochtst ek wol goed oan 't skreppen.
Den hiest wol twa jier wirk en den hiest yet net dien.
Hwent krekt as wetter op in glandich hjitte stien
Komt hjir forstan to plak. — In 't earstoan fen dîn trouen
Do plichtst al fôlle thûs by wiif en bern to bljuwen,
En sneins gîngst hjir nei tsjerke, altiid allike trou.
Do wiest for 't hûsgesin, leau 'k, wol sa goed as nou.
Mar dat se dy hjir net bineamden ta dyaken,
Dat wier dy în 'e wei, fornaem ik oan dy faken.
En wier der drokte mei de rieds-lid-kiesery,
Den wierst ek în 'e bran. De hope spile dy
Den în 'e hölle, dat koe 'k altiid ek fornimme,
Hja scoene dy hjir ek ta riedslid yet ris stemme.
Mar 't iene waerd nen bît en 't oare kaem net fen.
Dou hiest wol stemmen, ja, mar altiid fjirs to min.
Op Nut en societeit koest ek gjin kening kraye.
En op it lest, jawol! der moast it hinne draye,
Do waerd mîn soan bikeard. Do wier 't în ienen klear,
Dou kaemst by 't wierheidsfolk în oansjen en în ear.
Der wier 't dy om to dwaen. Nou, sökke dingen barre
Der mear. In hopen ljue dy 't krekt as dou hjar warre,
Dy dögge dat allenne om 't se oars net goed enoch
Foarût set waerden. Hwent in menske wol hjir dôch
Wol hwet geskrep ût jaen en graech in namme meitse.

En ken me oer de iene bûch yens eachmerk net bireitse,
Den leit men tröch en sîlt ris oer in oare bûch.
Dat mannich hakkenkruk wol eare en foardeel jowch.
Ien dy 't de fleet net folgje ken mei 't liberale,
Dy swait him handich om en sprekt în kanans tale.
Den benn' de rapen gear. Der komt fen him in röp.
De man, oars neat în tel, kljuwt skielik heger op.
As immen mient, hy het în 't iene wirk of 't oare
Bysûnd're gaven; nou, dy bringt er graech tofoare.
Hwa stoppet sîn talent ek ljeafst în de ierde wei?
Dy 't by 't komediespil net meidwaen ken of mei,
Dy stirt sîn gaven ût by 'n jongelings-foriening,
En bidt en preket en is skielik în 'e miening,
Hy bringt fordwaelde skiep sa goed op 't rjuchte paed,
Dat mannich doomny stiet al fier by him în 't skaed. —
Dat hald ik for de grûn fen al dat lûde röppen,
Dat neat în 't sin het as rjuw goeds omfier te sköppen,
Dat bûten hjar geskrep en tsjin hjar doel en sin
Ta stan kaem, en dat hjar net tsjinstber wêse ken
Om 't eigenljeafsjend *ik* op 't foarste plak to trjuwen.
Wier suv're wierheidsin de grûn fen al dat drjuwen,
Dat fölle mensken dwaen, der wiene in hopen by
Dy hanlen oars as nou. Sa tink ik ek oer dy.

SOAN.

Ja, de alde wierheid is al sint oeralde tîden
Tröch dwaling, ûngelove en lastersucht bistriden.
Forachting by de wrald, miskenning, skimp en spot,
Is altiid en oeral der wiere frommen lot.
De ljeagen het aloan de wierheid hird forfolge.
Ik hab al wer fen jo safölle pillen swolge;

De wierheid fen dat wird, dat de alden tsjin de bern
Scille opstean om 't gelove, is derût klear to sjen.

HEIT.

Al hwet ik oplies het dy net bysûnder smakke,
Dat ken 'k bigripe. Mar hest dou it better makke?
Dou klagest wakker, — en dat is sa jimme trant —
Oer haet en laster. Mar wirdt ek fen jimme kant,
In boekjes, kranten en mei alderhanne dingen,
Net fry hwet dien om 't folk în 't fest geloof to bringen,
Dat alles, hwet net strîkt mei jimme drjuwery,
Oars neat as laster is, kweawille en spottery? —
It alde, seiste niis, waerd altiid hird forfolge;
Mar derîn biste mis. Dy 't de alde slinter folge
Het altiid en oeral al ridlik feilich west.
Mar dy 't ris weagje doarst om 't alde, dat for fest
As wierheid oannomd wier, manmoedich oan to pakken,
Waerd meastentiids al gau it libben lestich makke.
De mannen der 't me op wiist as helten în de striid
Der wierheid, — wieren 't gjin nyljochters în hjar tiid?
De man fen Nazareth hest mar foarop to setten.
Sei dy sîn miening net oer alde godstsjinstwetten?
Forklearre er net rûnût: hwet de alden feststeld ha
Der stem ik net mei în, mar ik sids: sa en sa!?
Dat noaske sökken net, dy 't smout oan 't laedsje sieten;
't Wier derom dat se op 't lest him pakke en deye lieten.
Fen ljuwe as Sokratres en letter Galilei.
Scil 'k swye, hwent dou bist der sa bikend net mei.
Mar gean de rige nei fen alle dapp're fjuchters
Tsjin 't ald bigrîp. It wiene în hjar tiid nye ljochters.
't Wier derom dat men hird hjar tsjin to kearen socht,

En 't folk safölle as 't koe tsjin hjar în 't harnas brocht.
Tink nou ris efkes nei; dwaen jimme net it selde,
As jimme op 't nye ljocht sa bjuster rase en skelde?
Men het sa wol ris în in talrîk hûsgesin
Ien grîndrich bern, dat faek sîn sin net krye ken,
Omdat it altiid ljeafst fiif fean ha wol for 'n jellen.
Der habbe de alden wol ris fry hwet mei to steflen.
As 't net hwet foarrjucht en hwet mear kryt as sîn part,
Den röpt it dalik dat it efterût stean mat.
'k Leau dat wy jimme der by forgelîkje meye,
As jimme oer skimp en spot en haet en laster kleye.
Oprjuchte fromme deugd bispot men tröchgeans net;
Mar 'k mien wol, dat dy ek sa 'n lûd geskreau net het.
Elk is hjir suver fry în tinken en în leauen;
As se allegjerre nou by eigen spil mar bleauen,
Inpleats fen dat geskrip om elkoar skea to dwaen,
Tröch by 't ûnkindich folk op elkoar ou to jaen;
As ljeafde en menskemin de drjuwfear wier fen allen,
Men wier sa gau net klear om elkoar hird to fallen.
Den hearske er, leau 'k, în ûs hjoeddeiske maetskippy,
Al tocht men ûngelîk, in goede harmony.
Dou sjuchtst der nou nei ût om în 'e Rie to sitten.
Mar stel ris efkes, 't kaem dy yet ris wer t' ûntsjitten, —
Dat ommers barre ken! — den wier de hoop forlern,
Alteas for diss' kear, om ta heil fen oar'ljues bern
It plan dat jimme ha nei winsk folfierd to kryen.
Den tinkst dîn îver licht wer oan hwet oars to wyen.
Den winskje ik, as dîn heit, dy disse rie to jaen:
Om oan dîn eigen bern ris goed de han to slaen.
Lear alderearst hjar dat s' hjar alden earje en achtsje.

Hwent scill' se în letter tiid hjar borgerplicht bitrachtsje,
En scil 't hjar goed gean op it plak der 't God hjar set,
Den tsjinnet dat foarop, — ek folgens Mozes wet.
Bitsjut hjar fjirder, dat hjir alle mensken leden
Fen ien hûshalding benne en me op in dûr by frede
En iendracht foarspoed habbe en lökkich wêse ken.
Mei ien wird: lear hjar ljeafde en deugd en menskemin.
Printsje ek de moed hjar în om flink by 't stik to bljuwen;
Net om mei ûnforstan tsjin alles dwers to drjuwen.
En is dy 't onderwîs în wierheid net nei 't sin,
Forsmaedsje 't derom net, mar nim der dines fen
Ta foardiel fen dîn bern. Oars koen' se în letter dagen
Ris stumpers wêse en der licht spot om ha to drägen.
Leist dou dy derop ût, den döchst for folk en steat
Al grif in hiele boel, al döchst den oars ek neat.
Mar mienste bûten dat yet ek hwet dwaen to kennen
Ta nut fen 't menskdom: nou, it is der fier fen denne
Dat ik dat ouried. Mar hwet nedichst is mat earst.
En 't nedichst fînste thûs; hjir röpt dîn plicht dy meast.
Ik klei net graech mîn need, mar koeste 't safier krye
Dat ik 't hjir better hie, dat mocht ik ek wol lye.

Soan.

Ik ken dy praetsjes lang. Mar 'k ben 't gehispel sed.
Wy fine 't dôch net lik. En derom gean 'k op bed.

Heit, *allenne.*

It is him nou to min, om dalik lîts to wirden
Mei skildbikennen. Mar ik hald 't der for, mîn wirden
Der tinkt er wol op nei. It leit my op 'e lea
Dat hjir foroaring komt; hwent hy is oars net kwea.
Tröch earsucht ken in menske 'm soms forfiere litte

En reitse bûten 't spoar, al wol er 't lang net witte.
En as men sa 'n ien den ris rûne wierheid seit,
Den stimt er tröch 'e tiid yen net graech ta. Mar leit
Der binnen in sin hert in sin for 't goede en 't wiere,
Den lit er him sa doch ta betterskip wol fiere.
Derom ha 'k hope dat 'k it skielik better kry.
Dat scoe my nochlik wêse, allenne net om my.



## De Wal keart it Skip.

PETEAR FEN BAES MEI SÎN FYNT ROMMERT.

—

BAES, *allenne.*

Hwet het men în yens libbenstiid
Al bjuster fölle lest en striid.
De wrald is föl geharrewar.
De mensken gunne elkoarren mar
Gjin sjerp mar yettich în 'e bry,
Dat sjucht men daegliks wer op ny.
Ik ben der soms mei oan; hwent sjuch
Ik alles op 'e keper tröch,
Den leau 'k it is net în 'e heak
Hjir op 'e wrald; de boel rent speak.
Safölle mensken as ik ken,
Sa fier as 'k om my hinne sjen,
Gjin ien is sûnder krûs en lest,
Al is 't foar 't each ek moai en best.

It liket föllen hjir sa ta,
Dat ik in hearlik libben ha;
Dat neat my hindert în 'e wrald,
As 'k mîn gesûndheid mar bihald.
Nou, dit is siker wier: ik mat

It by my sels bikenne dat
Ik selde lesten fiele scoe,
As 'k mar ris sûnder boden koe.
Der ken 'k net sûnder, dus dat lest
Der ben 'k mîn libben lang oan fest.
Mar hwet my derby 't measte stekt,
Dat neatbitsjuttend folk my krekt
Mîn libbenswille meast bidjert.
'k Hald fol, de wiald is net sa 't heart.
As 't goed wier moast men ommers sa
Gjin lest fen sökke knapen ha
Dy 't daegliks ite fen yens brea.
As ik allenne mei dat kwea
Sa 'n lyen hie, den sei 'k miskien:
It skeelt oan my. Mar elk en ien
Dy 't ûnderfînt, seit lîk as ik:
Tsjinstboden is gjin guod mei skik;
Hja jowe om sidsen langer neat.
'k Leau sikerwier, it is forkeard
Dat sök folk prate ken. Ik woe
Fordeald, dat 'k dat bilette koe,
Den hie 'k in greate striid oerwoan.
Mîn hînsder en mîn greate hûn
Dy dwaen hjar plicht en sidse neat.
En benne se al ris hwet forkeard,
Den straf ik hjar en der mei wei.
Dy bisten het men wille mei.
Mar as 'k mîn fynt sîn plicht bitsjut,
Al is 'k ek ta sîn eigen nut,
Den kry 'k de wîn fen foaren en

Hy seit mar op, sa mal as 't ken.
Dat roait nen bît, dat giet to grou,
Dat ken net mear, ik skîpje 'm ou.

ROMMERT.

Nou, baes, ben 'k ré om foart to gean.
As jy der yet sa ûnder stean,
Den gean ik, as ik earst mar wit
Ho 't twisken ûs de rekken sit.
Den wol 'k strak mei de spoartrein foart.

BAES.

Nou, rekkenje, dat kenn' wy kort.
Hjir ha 'k it op in brjifke stean
Hwet ik dy foarskeat op dîn lean.
De boel is lîk. Op 't nauste nomd
Bist mei dîn jild al fjirder komd
As mei de tiid. Mar 'k skink it dy,
Ik wit wol dat 'k it doch net kry.
Nou stjitst wer neaken op 'e dîk,
En hiest fetsoenlik wold om 't lîk,
Den hiest hjir jierren bljuwn wollicht.
't Is mal, dat immen sa sîn plicht
En sîn bilang forjitte ken.
Sök dwaen der ha 'k gjin tinkbield fen.

ROMMERT.

Nou baes, 't ken wêse dat ik gau
In tsjinst wér hab. As 'k mar fen jo
In goed getûchskrift habbe mei,
'k Hab în 'e krante sjoen oerdei,
To Bolswerd freget ien in fint
Allîk as ik ien ben omtrent.

En derom woe 'k der mar op ta.
Mar 'n goed getûchskrift mat ik ha.

BAES.

Jawol! En dat woest ha fen my?
En mat ik derîn den fen dy
Al hwet mar earber is en best
Fortelle? — Ja, sa mat it fest.

ROMMERT.

Jy scille 't better witte as ik
Hwet frege wirdt în sök in stik
En hwet er sahwet ta bihjert.
Sa hiel ûnnosel benn' jy net.

BAES.

Mar stjûr 'k dy om dîn bestens wei,
Of om forkeardê punten? Sei!

ROMMERT.

Wy ha hwet ûnklear west; dat 's nou
Wer oer; wy benn' fen elkoar ou,
En hwet foarby is, is foarby.
Jy benn' fest net sa lilk op my
Om sal mar to biletten, dat 'k
Wer earne skiklik kom to plak.
Hwet letters op in stik pompier
To skrjuwen, falt jo net sa swier.

BAES.

Né, dat is ridlik gau to dwaen.
Mar hjirop mast my antwird jean:
Mat 'k wierheid skrjuwe, krekt sa 't is,
Of wost er ljeagens în ha? Sids!

ROMMERT.

Nou baes, elk het sîn lek en brek,
Jy habbe jous, ik mines ek.
Mar ken 'k mîn wirk net? freegje 'k jo;
En ben 'k ûnearlik of ûntrou?

BAES.

Nou, witste hwet! ik stjûr dy foart
Omdatst dy nou al gans in hoat
Net halden heste nei mîn sin.
Ik mat dy misse, hwent ik ken
Net langer oer sa 'n heislik lest.
Mar hwet ik hald for lang net best,
Ken 'k dat nou priisgje en bringe in oar
Mei moaye wirden sa fen 't spoar?
Stel dat 'k in hînsder of in kou
Forkeapje en net to kennen jow
De lekken dy 't sa 'n beest soms het,
Den ben 'k oanspraeklik mei de wet.
Ik mien mar, Rommert, as ik nou
Oan dy sa 'n loflik tsjûchskrift jow,
Hwerîn ik moaye dingen sids,
Dy 'k sels net leau; my tinkt, dat is
Net earlik. Derta lit ik my
Net brûke yet fen ien as dy.

ROMMERT.

Ja 'k wit wol, jy steane op jou stik.
Jy benn' de braefheid sels, mar ik
Ben oerkomd en ik dooch ta neat;
'k Ben suver ta weismiten keard.
Mar hald' jy fen de wierheid sa,

Den scill' je er gjin biswier tsjin ha,
Dat ik oer jo en jou bidrjuw
Nei wierheid in getûchskrift skrjuw.

BAES.

Dat freegje 'k ommers net fen dy.
Né, jongkje, derfen kenste fry.
Och heden, as 't my deroan stie,
Den leau 'k, dat 'k gans în 't neigean wie.

ROMMERT.

Dat ken wol wêse, mar ik ken
't Derom wol dwaen, ek tsjin jou sin.
Jy witte 't ommers, der bistiet
In krante dy 't de »*Werkman*" hjit.
De warbre mensken ljochtsje elkoar
Derîn mei sökke saken foar,
Der 't se allegjer bilang by ha.
Stjûr ik dy ljuwe in stikjen ta
Oer jo en jou menear fen dwaen,
Den scill se 't wol in plakje jaen.
En 'k leau, dat 'k sa wol meitse koe,
Dat nimmen by jo wenje woe,
As ien dy 't oeral rûnkomd wie
En dus gjin goede namme hie.

BAES.

Hwet dîvel, kerel! seist my der?
Ik wird der kjel fen, dat 'k it hjer.
Nou is 't gjin nîget, dat 'k sa min
It langer mei dy roaye ken.
Dy krante, mei sîn lûd geröp
Stookt fynten tsjin de basen op.

Hja neame elkoarren der: mînhear!
Dy 't der mei oan is docht net mear
As fynt to tsjinjen by in oar.
Der stiet de stok mar by de doar.
Der wirdt to fölle war op dien,
Ha 'k lang al sein, om elk en ien
To fûrjen mei de nye lear.
In hopen witte fölle mear
As goed is for in sljuchtwei man,
Der komt oars neat as oproer fan.
In fynt dy lest sîn baes de wet,
En as dy der gjin nöcht oan het,
Den lit er daelk it wirk mar stean
En twingt mar om in heger lean.
Ne siker! dat giet sa net op,
De hele boel fljucht oer 'e kop.
Parîs het leard, hwet ein it jowt
As 't fet net langer boppe drjuwt.

ROMMERT.

Kom, kom! bidarje in bîtsje, baes!
Jy redenjerje hwet to dwaes.
Dy 't mient dat kennis en forstan
Gefaerlik is for folk en lan,
Dat sök folk best him stjûre lit,
Dat dom is en nen grevel wit,
Is sels in domkop, dy to min
Sîn eigen best bigripe ken.
Né, domme roue dwepery,
Opstookle tröch earblasery,
Skreaut moart en bran, al is der neat;

Bigrîpt de dingen rjucht forkeard,
En bruit de boel în 't hûndert om
Ut îver for sîn kristendom;
En makket dronkenmansgebear
Ut ljeafde for de wiere lear,
En slacht in oar de glêsen în.
Nou, sökke ljeafde is stellich blîn.
Ien dy 't forstan en oardiel het
Bipleitet sa sîn miening net.
En derom baes de saek is kort:
It oproer komt ût dommens foart.
Dus lear it folk mar sûn forstan
Den brekt it sa net ût 'e ban.

BAES.

Ja sûn forstan! O sei! ik woe
Dat elk dat sa mar leare koe
Krekt as de letters fen 't A Bie;
Den leau 'k wol dat er rie ta wie.
Mar leart in papegai wol hwet,
Forstannich tinken leart er net.
Dat bulte lêsen makket rjuw
Forwaende en eigenwîse ljuw.
Hwet is de wîsheid fen disse ieuw?
In hele bulte lûd geskreau.
It is gjin swetsery allîk:
Staetshûshaldkunde politîk,
Natûrlear, rede, dat is 't praet;
Der wit Jan Raeb fen en sîn maet.
Neat leaut men, as allenne dit,
Dat me alles ken en alles wit.

Mar nimt me er soms ris proeven fen,
Den is 't in skîltsje, bare tin,
Dat hjar as klettergoud oerdekt;
En wiere tîgens, dy ûntbrekt.
Men het gjin baes en frou hast mear,
Elk is mar jiffrou en mînhear.
Heechdravend wol men alles ha,
Sels ta de bernenammen ta.
Men is fen alle dingen lid,
Der 't faken neat as skea op sit.
Sa leart men swietwei herberggean
En moai to rennen în 'e klean;
En as dat op in dûr net ken,
Den röpt men mar: ik ha to min!
En freget ûnbiskromme om mear.
En wol dat net, den is 't regear
Forkeard. Men sjucht en leaut it net
Hofölle skild me er sels oan het. —
Dat söks nou ek de wirkman leart,
Dat achtsje 'k heel end al forkeard.
In bult geskreau, in bîtsje wol
Jowt al dat spil, ik hald it föl.

ROMMERT.

Mar dit doch komt der wol ût foart,
Dat, dy 't de kost fortsjinje mat
Tröch stomme domme unnoasle ljuw
In boel to spjeldsjen op 'e mou,
Dy rekket gans in bîtsje lest.
De tiid for sökken het er west.
Elk leart ût eigen eagen sjen.

It spant al langer, om de bern
Yet bang to kryen mei 'geraes
Fen kjettingen, op Sinteklaes
En bern fen tritich, fjirtich jier
Komme ek al geande wei sa fier,
Dat alle Sinteklaes-geröp
Der laitse se om. Dat spil haldt op.
De gouden ieuw for. tsjoendery
En dîvelbanders is foarby.
For drayeryen în 't regear
Is 't ek de rjùchte tiid net mear,
Der wirdt tofölle oan lêsen dien.
To minsten lest hast elk en ien
Al kranten, en dermei wirdt ljocht
In alle tsjust're hoeken brocht.
En hwer 't men gjin bigrîp fen het,
Dat leaut me op 't earste hearren net.

BAES.

Fy jonge! bist nou sjende blîn?
Sjuch fiifendsauntich kranten în,
Den is der wis gjin inkle by,
Der 't net, mei letters great as ky,
In hele boel lawai în stiet
Fen guod dat bjustre nuver hjit
En heilsum is for dit of dat,
Hwerfor men 't jild foarût jaen mat.
Gjinien hoeft winterhannen mear
To habben; döcht de kiel dy sear,
Nim borstbonbons, dy smeitse best.
Djûr benn' se; mar dat mat sa, fest,

As 't helpe scil. Johannes Hoff
Stjonkt wit ho fier fen eigen-lof.
Sîn moutsop makket alles sûn,
Alteas, dat krait er oeral rûn.
Urbanuspillen, sûvringsalt
Benne ek al mei for ûs bihald.
Ald Holloway, dy 't folk forlost
Fen kwalen, wirdt al alde kost.
Griis hier! dat hoeft men ek net mear.
Bist doaf? jiet olie în dîn ear.
De krante wiist de lju dy oan
Dy 't sa for 't menskdom sorgje aloan;
Sa dat 'k mysels de fraech wol dŏch:
Ho komme er yet sa 'n dokters trŏch?
Hest jild to krap? Dat 's skielik dien;
Jow dîn rîksdaelders mar to lien,
Dou kryst se op 't lest mei winst werom,
En licht wol mei in greate som.
Ut lotteryen heste kar,
Sjuch dei by dei de kranten mar.
Mar dit komt wol ris op în my:
Dy lûde sels-oanprîsery
Ha se în 'e kranten net forgees.
En derom, fynt, ik frees, ik frees,
Dat dat kwaksalvery-bidrjuw
Yet stipe wirdt trŏch fŏlle ljuw.
En den sit sikerwier ûs lan
Yet lang net stiif fol sûn forstan,
Oars koe sŏk spil net mear bistean,
Mar moast fensels to neate gean.

Dus tröch de kranten, mei hjar ljocht
Wirdt ek yet koal to merke brocht.
Hja dögge in wetter en in fjûr,
En sa 'n negosie mei 'k net oer.

ROMMERT.

Ja baes, de wal dy keart it skip.
Ien dy 't hjir mei sîn drök geskrip
Allenne *Nut* for oaren docht,
En net op eigen foardiel sjucht,
Dy rekket skielik fen 'e set,
En dat is ommers 't rjuchte net.
In krantebaes mat ek bistean;
Hwent mat er op 'e flesse gean
Den ken er ek gjin nut mear dwaen.
Hy het er him net în to jaen
As 't kleare wierheid is of net,
Hwet me în sa 'n advertensie set,
Jan Nullegea, jou goede frjûn,
Het lesten în 'e krante skrjûwn:
»Mijn teerbeminde Jetske Kroon
Beviel voorspoedig van een zoon."
Nou freegje 'k: moast de kranteman
Der ûndersiik nei dwaen as Jan
Sîn wiif în wierheid teer bimint?
Jy fiele 't ommers wol, dat rent
Net los, hwent dy 't dat skiftsje wol,
Dy kryt de hannen fjirs to fol.

BAES.

Ja, koal is 't mei de hele boel.
Elk het, sa 't hjit, in kostlik doel

Ta 'n oarmans nut. Hja prate elkoar
In hopen moaye dingen foar
En de iene leaut fen de oare 't net.
Der wirde fûgelnetten set,
Wjuwljeapen benne er by de fleet,
En 't eigen *ik* sit efter 't kleed.
O jonge! ik tink sa faek: ik woe,
As 't om de omstandigheden koe,
Wol graech it hele lan tröch gean,
Om sûnder traktament of lean,
De lju to sidsen hwer 't op stie.
Den makke 'k neat gjin ûnderskie
Fen rang. Elk het hwet op sîn lea,
Dat krige er lekker op sìn brea.
Der is, o jongkje, 'k sids it dy!
Forrotting in 'e maetskippy.
En dy 't dat kwea genese wol
Mat snye er wit ho djiep în döl;
En dat döcht altiid stomme sear.
Derom bigrîp ik malle klear
Hwerom 't in hopen lju sa skean
Om de echte wierheid hinne gean,
As katten om de hjitte bry.
Hja libje der it nochlikst by,
Hwent wierheid makket lilke lju.
As ik oan 't preekjen rekke, ik scoe
Se hwet fortelle, sids ik dy.
En wie'n se lilk, hwet rekke 't my?
Né, as se n't nei my hearre woen',
Ik sködde 't stof ou fen mîn skuon

En 'k ging wer nei in oare streek.
In hele bulte moai gepreek
Der is tofölle opstrikery
En fjirs to min tröchtaesten by.
Hwent sa 't ûs greate master die,
Dy 't sels gjin ûnderkommen hie,
Mar 't lan tröch reisgo om goed to dwaen
En earme stumpers treast to jaen;
En by forachte lju wol siet,
En soms wol mei komîsen iet;
En hûchlers flink de wierheid sei,
Al woan er neat as haet der mei:
Sa wolle ljeafst dy ljuwe net,
Hwerfen ûs ieuw de rûmte het,
Dy 't graech hwet dwaen for 't dom gemien.
Mar goed bisjoen, hwet wirdt er dien?
Der wirde middels socht en fûn,
Der wirdt den gans geröp fen jown,
Den komt der 'n hopen skrjuwery
Oer wier en falsk, oer ald en ny;
It nye wirdt op 't lest wer ald,
En 't bljuwt, mei 't al, de selde wrald.
De ald tsjettel wirdt hwet opfornist,
Mar doch de selde ald tsjettel is 't.
Tofölle wirdt er plakt en lakt,
De kou net by de hoarnen pakt.
'k Leau grif, as ik ris meidwaen koe,
Dat 'k oars de boel opskeppe scoe.

ROMMERT.

Welnou, baes, hwerom dögg' je 't net?

Der is gjin ien, dy 't jo bilet.
Howol, bigûnen jy der mei,
Ik roan jo net fier efternei.
'k Ha nou al faek enoch jo heard,
Mar net in bulte fen jo leard.

BAES.

Né, dou bist my al ût 'e macht.
Dou hearst ta 't krûm fordraid geslacht,
Dat eigenwiis is en brutael.
Dat is in tige slimme kwael,
Dy het al mannichien bidoarn,
Hwent sjuch, dy kwael dy hinget oan.
As ik mîn wiif en bern net hie,
Mar hiel end al allenne stie,
En în gjin drökke saken siet,
Der 't al mîn wolfeart în bistiet,
Hwertröch 'k soms nimme mat en jaen
By lju, hwermei 'k it ha to dwaen,
Omdat 'k hjar ginst sa nedich ben
En sûnder hjar net libje ken;
Ja, siker wier, wie dat sa net,
Den wier ik malle gau biredt.
Ik gîng to preekjen tröch it lan
En brocht de mensken oan 't forstan,
Dat eigen skild hjar 't measte knîpt,
En dat men net genoch bigrîpt,
Dat alles better wêse koe
As elk mar better wirde woe.
Ik mat it litte, 't spît my wol,
Mar 'k ha de hannen oars to fol.

ROMMERT.

'tKomt op mîn sidsen ût, sje der!
De wal dy keart it skip al wer.
Dat sprekwird learde 'k fen mîn heit,
Dy 't skipper is op Leau'd. Hy seit:
»Us alde dorpsfeart is to krum,
En bochtet al to bjuster om.
As 'k stokrjucht op 'e sted oanfoer,
Den wier 'k wol helte gauer oer,
En 'k hie net sa 'n ûnnut geskrip.
Mar sjuch, den keart de wal it skip." —
Der leit for jo wol learing în.
Jy ha tofölle ûnnut gegrîn
Oer hwet net oars to kryen is.
Sa ha je in hopen ergernis
En alles bljuwt allîk derom.
De aldfeart is ienkear skean en krûm
En wirdt net rjucht mei pratery;
Der matte warbre hannen by.
Jy sjugge fölle gauer 't kwea
As 't goede, — ta jou eigen skea.
Sa ben jy mei jou boden ek.
It alderminste lek en brek
Bisjugg' je tröch 't forgreatgles, en
De goede punten ken je n't sjen.
Dat brout jo sels en oaren lest,
En einlings rent it mûrrefest.
En om 't de tiid ûs daegliks leart
Ho faek de wal it skipke keart,
Sa freegje 'k yet ris, as ik nou

In goed getûchskrift kry fen jo?
En meitse er steat op: dögg' jy 't net
Dat ik jo în 'e krante set.

BAES.

Dat is net moai! Dat wol 'k fen dy
Net habbe, dus dou twingste my.
'k Meits ljeaver den sa 'n ding mar klear.
Ik skrjuw: »Dou bist in fynt fol ear,
Dou kenst dîn handwirk în 'e grûn,
En 'k ha dy noait net oars befûn
As trou en earlik." Ken 't nou sa?

ROMMERT

Ja baes, ik leau, der ken 't mei ta,
Mits, as jou namme er ûnder komt.
Sa ha 'k jo doch to pakken nomd.
Jy woene net, en doch it mat.
Tink dat er sa wol fölle bart,
Hweroer men gans to sidsen het,
Mar fen de drjuwfear wit men net.
Leau fry dat op 'e libbensfeart
De wal it skip wol gau ris keart.
Dat 's op 'e preekstoel, în 't regear,
En în wol tûsen dingen mear.
Sa scoe 't ek mei jou preekjen gean.
Hwent rosten jy mar elk de klean
Mei 'n hirde borstel finnich ou,
Wis fregen jo de mensken gau:
Mar man, ha jy gjin kwea en skeel?
Meitse earst jou eigen sear mar heel.
En koene jy den rûn en fry

Elk freegje: »Hwa oertsjûget my
Fen sûnde?" — 'k Hald 't er for fen net.
Jy wieren net lang op 'e set,
Of krigen alderhanne kear,
En seyen gau: »Ik wol net mear".
Jy scoene 't ûnderfine, dat
Men noait in ding oerdrjuwe mat.
Der komt my yette hwet în 't sin:
De merken, benn' jy der ek tsjin?

BAES.

Ja wrachtich! As ik riedslid wie,
Of yette mear to sidsen hie,
Den sei 'k: »De merken ût 'e wei!
En neat gjin fimlery der mei.
Hwent wol for sûpen en mal dwaen
De rûmt en fryichheid to jaen,
Towîl men de earme kreamlju keart,
Sök merke-ouskaffen is mar neat.
't Is krekt as fine Sipke die,
Dy 't sneins foar 't winkelfinster hie:
»Hier wordt op Zondag niet verkocht," —
Om 't doomny him der ta forsocht;
Mar winkle by sîn efterdoar
Sa goed as în 'e wike foar.
Sök dwaen der wint de saek net by.
't Giet mei de merke-ouskaffery
Krekt as mei 'n hopen oar gedöch;
Men plastert, mar men taest net tröch.

ROMMERT.

Mar wieren jy der nou ta steld,

En skaften dalik mei geweld
Mar alle pretten gledwei ou,
Jy staetten grif de hölle gau.
Der rôpen tûsen stemmen tsjin.
En woene jy den stiif fen sin
Der mar tsjin op, it holp jo neat.
Hwent as de wal it fartûch keart,
Den rekket it soms mûrrefest,
En 't jowt jo dûbeld wirk en lest,
En faek is 't hele spil bidoarn.
Né, baes wy matte stadich oan,
Den brekt sa gau de line net.
Dat is in alde goede wet. —
Mar hark ris, baes, nou yette hwet.
Is 't mienen, dat 'k de doar ût mat?
Forjit mar ûs geharrewar,
En brûk forstan, den bljuw ik mar.

BAES.

Nou, as ik alles goed bisjuch
Leau 'k al, dat 'k deroan 't beste dŏch.
Men wit wol hwet men gean lit, mar
Net hwet men wer kryt. Nou hawar!
Den bljuwste; mar 'k forsiikje dy:
Wes foartoan net brutael tsjin my.

ROMMERT.

Der my 'k my for safölle 'k ken. —
Nou sjiet my hjirby yet in 't sin
In rîmke fen in ûthangboerd.
Dat is misskien for jo wol goed:

»Hij die hier rustig leven wil,
Moet hooren, zien en zwijgen stil."

BAES.

Nou, siikje nou dîn wirk mar wer,
En wes my ûnderdanich, hear!



## Dokter Ludeman.

—

In de foarste helte fen de foarige ieuw wenne der to Amsterdam in nuvere dokter, dy 't tige wiid forneamd wier, hy hiet Johan Christoffel Ludeman. Hy wier eigentlîk in ûtlander fen oukomste; hy kaem to wrald to Haarborch, tichte by Hamborch, în 't jier 1683; mar hy het sîn measte libbenstiid în ûs lan tröchbrocht. Hy studjerre to Harderwîk en waerd dokter în 'e medicinen. Do sette er him to Amsterdam del. Der krige er mei de tiid in greate namme, net allenne as dokter, mar fölle mear as planeetlêser of horoskooptrekker.

By alds leauden de mensken in hele boel dingen mei suvere alde earnst, der 't wy nou de gek mei habbe. Oer sinne, moanne en stjerren hiene se ek nuvere bigripen. Foar in great hûnderd jier wieren der yet mar saun planeten bikend en do leauden de ljue, dat elke dei fen de wike ûnder 't bistjûr stie fen ien fen dy planeten. Op snein regjerre Sol (de sinne), op moandei de Moanne, op tiisdei Mars, op woansdei Merkurius, op tongersdei Jupiter, op freed Venus en op snjûn Sarturnus. As immen nou by foarbield to wrald komd wier op de dei dat Mars regjerre, den scoed er 't mei de soldatery op ha; ûnder Merkurius scoed er in knappe

hannelsman wirde, en sa fjirder. Jimme bigripe hwer 't dat sîn grûn în hie. Mars wier ûnder de alde heidens de god fen de oarloch en Merkurius fen de keapmanskip. Sa hiene dy oare goden elk ek hwet, en der hjitte den 't aerd fen de mensken nei ût to skayen. Al dy bygelôvigheden oer de stjerren, wieren ût it heidendom oukomstich, al mienden de mensken, dy 't se leauden, noch sa goed rjuchtsinnich greformeard to wêsen. Sels ljue, dy 't de namme fortsjinnen fen mannen fen de foarûtgong, koene hjar în dy alde tiid yet net losmeitse fen in hele boel bikrompene bygelovige tinkbielden. Mannen fen de foarûtgong wieren în hjar tiid grif de tsjerkeherformers, en ûnder hjarren wier Filippus Melanchton lang net ien fen de bikrompenste. En dy man hie doch de dwaesheid, dat er sîn horoskoop lûke liet, hwerîn him de dei fen sîn dead foarspeld waerd. En op dy dei waerd er dea siik, allenne fen binaudheid oer dy horoskoop, dat het er letter sels forklearre. Hy scoe 't libben der by opset ha as sîn frjûn Luther him mei sîn flinke tael gjin moed înspritsen hie. Yet în de foarige ieuw wieren der ûnder ljue, dy 't goed hwet leard hiene, in hele bulte, dy 't mei fest fortrouen leauden, dat der sa faek as der in bern to wrald kaem, ek in nye stjerre oan 'e loft plak krige. Hwet dy stjerre den ljochter skînde hwet sa 'n menske lôkkiger en foarspoediger libben ha scoe. As de stjerre tige helder flikkere scoe sa 'n immenlik wirde, mar skînde de tsjerre flau, den earm. En sa faek as der in menske stoar den foel sîn stjerre wer ût 'e loft, dat men soms kamen to sjen by heldere winterjûnen, as de stjerren faek sa forsjitte kenne. As Jupiter of Venus

forbûn wieren mei de moanne, wîls 't er in bern to wrald kaem, den waerd sa 'n bern lökkich, mar wieren Saturnus en Mars mei elkoar forbûn, dat teikene ûngelök. In dy tîden hiene keningen en foarsten stjerrekikers op hjar eigen houtsje; ek by de greaten fen 't lan en by wolstelde borgers wier 't algemien de menear, dat as se in bern krigen, den lieten se dalik dat bern sîn horoskoop lûke, en dat biwarren se den sorchfaldich. Der wieren destiids in de measte stedden forskate ljue, dy 't de kinst fen planeetlêsen hjitten to kennen. 't Wieren al fölle kwaksalvers; dy moasten in somme jild oan 't chirurcînsgilde biteljo, den mochten hja hjar kinst fry ûtoefenje. Hja reisgen ek op 't platte lan, en priisgen în 'e kranten hjar sels oan, lîk as nou Holloway en mear oaren, — mei de opgave der by hwet in horoskoop koste; dat wier meast al in dúkaet. Mar ûnder al dy planeetlêsers hie gjin ien sa 'n wiiidforneamde namme en sa 'n swîden nei-ren as dokter Ludeman. Fen de moarn ta de jûn waerd er oanroan, net allenne fen de foarnaemste hearen en borgers fen Amsterdam; mar de ljue kamen ût alle hoeken fen 't lan, wit hwer earne wei op him ta; sels ût Engelan en Frankrîk kamen guods opsetten, om fen dokter Ludeman wîs to wirden ho 't mei hjar komme scoe. Men ken licht bigripe, dat al dy drokte him gjin wînayen lai; hy krige bulten jild by 'n oar. Hy kocht in bûtenpleats by Sloterdîk en der wirdt fen him forhelle, dat er ek in boel wei jowch oan ljue, dy 't hwet nedich wieren.

Licht benne der wol guods, dy 't fréegje: hwet is in horoskoop? en dat horoskooplûken, hwet het dat eigentlîk

în? Hwent în ûs tiid hearre wy der sa net mear fen. — It wird *horoskoop* bitsjut: de ûre fen immens geboorte. Dy 't sîn horoskoop lûke litte woe, moast krekt opjaen op hwet dei en ûre as er to wrald komd wier. Den moast de planeetlêser ûtrekkenje ho 't op dy ûre de stand fen de stjerren west hie, en derût koed er den, sa 't hiet, it libbenslot fen sa 'n immen foarspelle. Ho 't dat nou eigentlik în sîn wirk ging, dat het dokter Ludeman sels în ien fen sîn boeken biskrjuwn. »Ik stel dat er immen by my komt (sa skrjuwt er) dy 't witte wol hwet him oerkomme scil; den mat er my foarearst sîn namme, alderdom en geboortedei to kennen jaen. Den gean ik to rie mei mîn frjûnen de planeten; ik ûndersiikje ûnder hökker himelteiken de persoan to wrald komd is, en foegje derby ûnder hwet aspekten, of stjerregesichten, dy 't by sîn oankomst în 'e wrald oanwêsich wieren. As ik dat allegjerre ûntditsen hab, den gean ik nei as dy aspekten mei sîn planeet sympatisearje. Blîkt it my fen al, den gean 'k nei de rekkentafel fen sîn fortûn en siikje der ût, tröch in ûnfeilbere regel, al hwet him oerkomme scil, nammentlîk, ik addear, multiplisear en dividear de ûnderskiedene getallen, dy 't ût de samenhang fen sîn gelöksbeam foartkomme. Is dat allegjerre wiskinstich fûn, den wiist my de ûtkomste op sökke foarfallen as de persoan oerkomme scille; by foarbield: as er lökkich wêse scil în sîn ûndernimmingen, as er in goed houlik dwaen scil, hwet dead er stjerre scil en honear, en yette mear oare saken, dy 't fen 't biloop fen de stjerreteikens ouhingje en mei de foreaske ûtkomste oerienstemme matte. Mar as de aspekten mei

de planeet fen immen net sympatisearje, den folget derût grif in ûngelökkige libbens-ren for sa 'n persoan, en 't wier den mar best for him om 't net to witten hwet him oer de hölle hinget, om 't sîn eigen înbieldingskreft sîn kwael siker wier yet gans slimmer meitse ken."

As jimme dat nou goed bigripe, den benne jimme al aerdich op 'e hichte, tinkt my; mar 'k mat earlik forklearje, dat jimme den mear mansk benne as ik; hwent ik bigrîp der sahwet neat fen. Mar nou scoene men sidse, Ludeman sîn foarspellingen scille fest wol gau ris mis west habbe; den moasten de ljue sîn koalforkeapery gau în 'e rekken krye en de ta-ren moast fen sels ophalde. — Och, as de mensken in ding leaue *wolle*, den nimme se graech rapen for sitroenen oan. En dy 't op 'e dommens fen de mensken spekulearje wolle, matte der altiid op bitocht wêse dat se in efterdoar iepen halde. Der benne ûnder 't folk ek altiid guods dy 't fjirder sjugge as de noas lang is; sökken matten se, as 't nedich is, de mûle stopje kenne. Dat hie Ludeman ek în 'e rekken. Hy skrjuwt fjirder: »As 't ris bart dat de opgaven dy 't men freget net suver benne, of dat men tröch neilittigens de forsochte wiernimmingen net goed neigiet, of dat men yen mar in lîts bîtsje forsint în de aspekten of optelde getallen, — den mat sa 'n foarspelling grif haperje en de mensken alhiel falsk foarkomme. En der is 't faek fen denne komd, dat de ljue my for in lîger en bidrager ûtmakke habbe" — Sjugge jimme! der koed er him mei bihelpe as der ris hwet tsjin sîn kinst înbrocht waerd.

»Op boppeneamde menear (foeget hy der by) ken men

ek ûtfine alles hwet in menske oerkomd is, in de libbenstiid dy 't er efter de rech het."

Net allenne ût de stjerren mar ek ût it wetter koe Ludeman it lot fen de mensken foarspelle. De wetterbikipery wier nei sîn bigrîp de neiste wei om de beste neisporingen to dwaen oer de omstannichhheden fen de mensken. Hy redte alle dokters oan om hjar în dat fâk to oefenjen. Sîn foarhûs en sîn beide keamers sieten alledagen fol mensken, dy 't mei wetterfleskes în 'e hannen, hjar bar ouwachten om by dokter talitten to wirden, en hy hie der altiid in great stik fen de deidrokte mei. Dy kinst der habbe in hele bulte dokters mei pield, în ûs ieuw ek yet wol; mar knappe dokters habbe der nou al lang de gek mei hawn.

Hwet wieren de mensken în Ludeman sîn tiid al in ein bygeloviger as nou, oars net? Ja, dat scil wol wier wêse, mar 'k leau doch dat it safölle net skeelt as men licht wol mient. It sit him der mear în dat wûnderdokters en kwaksalvers nou safölle fry net habbe as do. As der nou yet sa 'n dokter Ludeman libbe en 't waerd him talitten om sîn kinsten ût to oefenjen, den scoene jimme 't sjen ho 'n nei-ren as er krige. Der bisteane nou ommers yet ek al koalforkeaperyen, wol fen in heel oare aerd, mar doch net fölle better as Ludeman sines, en as men opmerkt, ho 't de ljue der nei renne en hjar jild der for oer habbe, den sjucht men dat der yet by tûsenen mensken benne dy 't hjar hwet op 'e moue speldsje litte.

In Ludeman sîn tiid wieren der ek wol guods dy 't de gek mei sîn kinsten hiene, sels ûnder ljue, der 't by him net for hoedde. Harke Lefferts, in boer fen

Kimswerd, het him ris moai to fiter hawn. Harke sîn broer wier beurtskipper fen Harns op Amsterdam, en nou barde 't ris ienkear în de neisimmer dat Harke for pleisier in reis mei dwaen scoe nei Hollan. Hy hie ek al fölle fen dokter Ludeman heard; hy leaude lîkwol neat fen dy kluchten der 't Ludeman rîk mei waerd. »Mar ik scoed der doch wol sin oan ha, om ris by dy kerel to sjen," sei Harke. De deis foar dat er op reis scoe nei Amsterdam slachte er in spalling; do liet er de baergebonge leech renne în in wite böbbel. Dy gîng mei nei Amsterdam, en de tonge fen de baerch ek. Der kroaske Harkeboer, sa gau as er în de greate sted oan wal wie, mei nei dokter Ludeman. »Sinjeur siet der în in apart keamerke în in greate leningstoel," — sa forhelle de boer letter, — »mei in nuvere keakelbûnte jas oan en in greate rare mûtse op. Hy wier sa meager as in prikke en seach ût sîn holle eagen as in nachtspoek. Hy like in boel op in Sinte Klaes, mar ik wier net bang fen him. Ik liet him it wetter sjen, en do sei er: »Je komt pas vroeg!" »Had je nog en dag gewacht dan was 't te laat geweest. De pasjent leit, niet waar?" — »Ja dokter, as in stien." — »Geen eetlust." — »Né dokter, hy het în trye dagen neat hawn." — »'t Zweeten wil ook niet." — »Dat is gled oer dokter, hy is alhiel kald." — »Is de tong ook beslagen?" — »Sa 'n mensketonge ha jy noait sjoen, dokter; der is er", sei Harke; do smiet er de baergetonge foar dokter op 'e tafel en hy makke as de dîveker dat er foart kaem.

Net allenne it lot fen elke menske op himsels koe Ludeman foarspelle, mar ek de hele wraldskiednis koed er ût de

stjerren foarût-sjen en birekkenje. Hy hie in keammerke în sîn hûs, der 't nimmen în kaem as hy sels, dat neamde er sîn observatorium. Der stie sîn planetarium, en der hinge sîn astronomiske spegel, der 't er by nacht alles în sjen koe, hwet der omgîng în de planeetsealen (sa neamde Ludeman de heldere loft mei stjerren.) Dy spegel, nei 't dokter him sels biskrjuwn het, wirke op 'e selde menear as in toverlantearne; hy jowch în 't tsjuster alderhanne rare dingen to sjen, dy 't de planeten der în spegelen. Dat hie sadwaende fölle fen de swarte spegel. Do 't ik in jonge wier hearde 'k yet wol ris praten fen de swarte spegel to Amsterdam, der 't men în sjen koene hwet yen oer 'e hölle hinge. Dat forhaeltsje het licht wol in oerbljuwsel west fen Ludeman sîn wûnderspegel. En de »Spiegel des geheims" der 't se letter mei op merken bigûn benne to reisgjen scil der ek wol in neiaepsel fen wêse.

As Ludeman den sîn frjûnen de planeten rieplachtsje woe, den teaeh er sîn astronomiske japon oan, dat wier in lange tabbert mei de saun kleuren fen de reinbôge der op, en hy sette sîn saunpuntige planeetmûtse op 'e hölle; hwent sûnder galaklean mochten der în de planeetsealen gjin nachtbispegelingen pleats ha. Sa în 'e pronk gîng er în 't heilichdom fen de greate tempel, sa 't hy 't neamde, den bûchde er him saunkear djip nei de grûn en forsocht de himelkeningen, sîn frjûnen de planeten, oatmoedich om forklearring fen geheimen. Dy geheimen deelde er skriftelik mei oan sîn frjûn, master Fransiskus, in abbekaet to Heusden, dy 't nei Ludemans

dead sin foarspellingen in 't ljocht jown het. De fornimstige profeet stoar in 1757.

Do 't ik in jongfynt wier hab ik wol in Ludeman sin skriften omnoaske. Der tocht ik den hwet ût wis to wirden fen dy kinsten, der 't hy sa forneamd trôch wirden is. Mar 't forfeelde my gau. Der is neat oan om in dy boeken to lêsen, hwent hja benne skrjuwn in in ûnbihagelike trant, en hwet er in biskrjuwn stiet, dat het sahwet neat om 'e hakken. It is allegjerre koal en bombarie, der 't men soms mient in hele boel ût wis wirde to scillen, en by slot fen rekken den wit men yet neat. 't Is alhiel it selde as dat men soppige koal it sûnder fet; den kriget men wol hwet in 'e mage, mar 't helpt yen neat. Sökke koal, lik as ik niis al sei, wirdt der in ûs dagen ek yet wol opdist; it ûnderskie is mar, dat se 't nou hwet oars tameitse en siede as in Ludemans tiid, en ek in oare pannen opskeppe. Der benne yet by de bult mensken dy 't der mei smaek fen ite, en de ûtwirking sjugge wy ek faek enoch; de mensken wirde der wol bluisterich en ûnbidich fen, mar drege ljue wirde 't net. De Ludemannen fen ûs dagen drage gjin saunkleurige tabberts, mar al fölle swarte rokken.

In Ludeman sin tiid pielden de ljue, dy 't geleard hjitten to wêsen, ek wol mei alchimistery, dat wier de kinst om goud to meitsen. Dy kinst koe Ludeman ek, dat ha wy sjoen; op sa 'n menear, dat er by bulten jild inpalme fen dy greate manniehte mensken dy 't him neijroanen en dom enoch wieren om sin knoeiwirk for echte kinst to biteljen. Mar de eigentlike alchimistery

wier doch hwet oars; as Ludeman him der ek mei bimoeid het, dat wit ik net; mar 't kaem oars wol în sîn kream to pas, scoene men sidse. De alchimistery wier de kinst om de stien der wîsen to finen of it arcanum naturae, dat net allenne alle siikten en kwalen genêse koe, mar hwermei ek koper, tin, lead en îser în goud en silver to forarjen wier. En dy kinst, seit in ald skrjuwer, jowt God as in gave op it îverich bidden en in kristelike libbenswandel. Dy selde alde skrjuwer jowt ek it recept op, der 't men it arcanum naturae nei klear meitse ken, der 't de lapis filosoforum (de stien der wîsheid) mei to forkryen is. Licht benne der guods dy 't dat recept wol graech witte wolle. Ik scoe 't jimme meidele kenne; mar 'k scoe frese, dat jimme 't doch net bigrîpten, hwent der komt in hele boel sels-oanredt latîn în foar. En bûten dat ken 't wêse, dat ik sels, as 'k ris hwet tiid oer ha, wol ris oan 't wirk gean om to bisiikjen hwet ik mei dat recept wirde ken. Sjuch, as ik it geheim ris fûn om alle kwalen to genesen, en om fen alde tsjettels goud en fen alde tinnen leppels en alde spikers silver to meitsen, den koe 't wol wêse, dat ik der gjin nocht mear oan hie om mei 't Winterjûne-Nocht to skreppen. To minsten ik scoed der den fry fen kenne. Mar 't ken ek wol wêse dat ik, folgens de opgaven fen dy alde skrjuwer, de rjuchte man net ben om dat recept în tapassing to bringen. Den ben 'k der ou, en den wol 'k it wol oan in oar oerdwaen.

Opfolgers fen dokter Ludeman, dy 't mei wiersidsen en horoskooplûken piele, wirde nou yet talitten op 'e

merken, der 't men se în earmhertige tentsjes fine ken; mar gjin forstannich menske sjucht der nei om. Om mei sök spil rîk to wirden der is net fölle kans mear op. Lit ûs hoopje dat de Ludemannen fen ûs dagen, dy 't nou yet achte en eard en bitelle wirde as mannen fen bilang, mei de tiid dy wei ek op gean. Wy kenne se wrachtich wol misse, al miene in hele bulte ljue yet fen net.



## Dy 't Fûgels fange wol, mat der mei gjin stôk în smite.

PETEAR FEN JAN BÎL EN JAN STÎL.

—

JAN STÎL.

Der komt Jan Bîl fen Snipsum oan,
dy rent as het er stellen.
Hwet wol dy bistekwansler hjir?
Ik ha gjin fette kjellen
En ek gjin skiep of kouté oer;
der is er mei bikend.
It is fest hwet bysûnders der 't
de man sa drok om rent.

JAN BÎL.

Goen dei, frjûn Stîl!

JAN STÎL.

Goen dei, frjûn Bîl!

BÎL.

Jy scill 't net riede kenne
Hwet hjir mîn boadskip is.

STÎL.

Den wol
'k der mar net mei bigjinne.



BIL.

Ei né, 't is better dat 'k it jo
mar kort en bûnich sids.
Jy witte dat 't by uses hast
wer doomnystemmen is.
Nou wirde er fen twa kanten drok
de stemmen by 'n oar skrabbe.
En omdat jy by uses ek
in pear florénen habbe,
Sa scill' jy licht bigripe hwer 't
mîn komst om is ta dwaen.
'k Woe frjûnlik jo forsiikje om my
jou stemmen oer to jaen.

STIL.

Ei kom! den benne er for dy saek
by jimmes twa partyen?
En tink' jim mei dy stemmery
in swiere striid to kryen?

BIL.

Ja wrachtich! hwent de tsjinparty
set alle seilen by,
En 'tis wol nei to gean, hja benn'
hast like sterk as wy.
Wy kenne 't klear spîlje, as we mar
de stemmen krye kenne
Fen alle lju, dy 't net bipaeld
foar de alde richting benne.

STIL

Hwet doomny wolle jimme ha?

BîL.

Ien fen de nye lear,
Dy 't rûne wierheid sprekke doar;
dy 't helder, flink en klear,
Gjin wearde hecht oan dingen dy 't
gjin heale cent bitsjudde.
Sa 'n kerel matt' wy ha, den ken
ûs dorp ris opknapt wirde.
It folk is dom, it wit fen neat
as wrotten ier en let,
En ite en drinke. Sneins den wirdt
er fiks hwet binnen set.
Jeneversûpe kenne se ek,
mar faek gjin letter lêse.
En likwol hjit dat dîvelsk reau
yet orthodoks to wêsen.
Dat sit him în in stik of hwet,
dy 't mei hjar eargeblaes
De boel opstokelje tsjin ûs.
Hja wolle in dompersbaes
Ta doomny ha; in oksehoofd
fol jammer en ellende,
Dy 't oars gjin ien bifalle ken
as de alderdomste bende.
Mar wy ha tsjin elkoarren sein:
Dat om 'e dîvel net!
As elk ûs helpe wol, dy 't ken,
den wirdt hjar dat bilet.

STîL.

Benn' jy in frjûn fen wierheid en
fen helder ljocht?

BÎL.

Ja wisse!
Jy ek net?

STÎL.

Hwerom röpp' jy den
de foarst der tsjusternisse
Der hieltiid by?

BÎL.

Dat giet böppe ou.
Mar dat is der oan ta;
Mîn boadskip is, wy woene graech
fen jo de stemmen ha.

STÎL.

Nou, ik ha tocht, ik döch mar best,
mîn stemmen în to halden.

BÎL.

Ei né, doch?! Ljeave man! den is
for ús de boel forkalden.
Jy wolle fest ûs hele dorp
net ûnd'r 'e domper ha?
As mear sa prate lîk as jy,
den giet it der op ta.

STÎL.

Is dat sa? Sökken lîk as jy,
forljochte knappe ljuwe,
Dy litte fest sa maklik net
hjar ûnd'r 'e domper trjuwe?

BÎL.

Pas op, as 't wier is! Dîvel né,
der is gjin tinken om.

Mar 'k sei 't jo niis, it skorremor
by uses is sa dom.
Der benne mar in stik of saun,
dy 't ût hjar eagen sjugge,
Forljochte, ferm en liberael;
dy mei elkoarren dögge
Der tige war op, dat er nou
in flinke preker komt,
Dy 't folk ris hwet torjuchte set.
Dat 's hege tiid, fordomd!

STÎL.

It is dus ût partyskip net,
dat jy sa warber benne;
Mar om dy earme domme ljue
hjar sieleheil allenne.

BÎL.

Nou ja, fen sels, dy dompersgeast
dy mat in tak tobek.
Dy helpt de ljue nei Frjentsjer; hwent
hja prate elkoarren gek.
Binammen nou in disse tiid;
it is sa fier al hinne,
Hja röppe en skelde ûs efternei,
as we oer de strjitte renne.
De drjuwers fiterje dat oan.
In kûper en in skroar,
Dy ha de geast, dy ljochtsje 't folk
mei greate wîsheid foar.
Mar snaken, oproerstokers ben 't;
hja prate 't folk de hölle

Sa op 'e ren, dat se ûs op 't lest
hast wol formoardsje wolle.
En scille sökken 't doomnysspil
biknoeye nei hjar sin,
En wy alhiel op 'e eftergrûn?
Dat mat men keare as 't ken.
En derom woe 'k sa graech, dat jy
ûs holpen mei jou stemmen.

STÎL.

It stiet al bjuster foar elkoar,
bigjin ik to fornimmen.
En, nei 't ik klear, oan al hwet jy
my hjir fortelle, merk,
Den is by jimmes de ïver for
de godstsjinst tige sterk.
'k Wist net dat jy sa wiene în noed
oer de earme, domme mensken,
Om mei to wirkjen ta hjar lök,
ek tsjin hjar sin en winsken.
Mar as nou dat balstjûrich folk
in doomny kryt tsjin 't sin,
Tink' jy, dat dy den dalik hjar
în stokken krye ken?
En hjar dy domme boase geast
flink ût de hölle drjuwe?
Hjar sa oertsjûgje, dat se skielk
al hwet hy foarstelt leaue?

BÎL.

Dat wit ik net, mar doch der is
den aventûr, tinkt my,

Dat mei de tiid it sûn forstan
fordrjuwt de dwepery.

STÎL.

Dy 't fûgels fange wol, dy mat
der mei gjin stok în smite.
En ek net röppe en rase, hwent
den fljucht de hele flite
In ienen wit ho fier. Dy 't dat
net fetsje ken of wol,
Is mear as dom, dy is net wiis,
of ljeaver, hy is döl.
Jim röppe sa ûnbîdich, dat
it op 'e flakte liket
As is der need en great gefaer.
En wol bisjoen, den stiket
Er lang safölle kwea net în;
en derom is dat mis.
Jim' wirkje krekt it tsjindeel ût
fen hwet de miening is.
Jy scille 't sjen, as jimme mei
dit spil de striid ris winne,
Dat hele klibers sneintomoarns
by tiid it dorp ût renne
Nei frjemde beste doomnys ta,
al is 't ek ûren fier.
Dertröch bljuwt godstsjinst-haet bistean
în fölle bloei en tier.
En den ken jimme dominy
for lege banken prate;
Hwent by de nye ljochters komme
al geande wei forskate,

Dy 't tröchleard benne en derom mar
net mear nei tsjerke gean.
Hwet nut döcht den sa 'n preker for
sîn lang net sober lean?
Hy mei ris fen dy oare kant
in inkeld sieltsje winne,
Mar dat wol tröchgeans bare min;
dat scil sa hird net renne.
Den is by jimmes 't gatsje rûm
for elke swalkebroer,
Dy 't preekje ken, ik hald 't er for
hja lidse al op 'e loer.
Hja hiere in alde keamer ou,
in hok of foege skûrre;
Den wirde der de baergen drök
mei sîke ierappels fûrre.
En guods, dy 't nou yet oan dat spil
net dögge, reitse den
Der ek al licht mei op 'e gleed;
dat komt er stellich fen.
Sjuch, spek en flesk dat is al lang
gjin kost for earme ljuwe,
Mar doch, in menske is sa, hy wol
it ien of 't oar ris prjuwe.
Den geane er guods ta sûpen oer,
mar ek guods wirde fîn.
Jy laitse er om, mar 't is net oars,
der leit wol wierheid în.
In sûpke jowt sa'n soart fen treast
for 'n hôlle grage mage.

En earme stumpers wolle graech
it tinkbield by hjar drage:
»Der komt in tiid nei disse tiid;
wy habbe 't lyen nou,
Wy benn' forachte en neat in tel,
mar dat foroaret gau.
It bledsje keart ienkear ris om.
Den scille sökke ljuwe,
Dy 't hjir to gast benne in 'e wrald
en ûs forgraue en snaue,
Ris omstean leare fen bilang
en 't minder krye as min.
Den brekt for ûs it libben oan
fen nöcht for siel en sin.'' —
Guods dy 't op oar'ljus kosten graech
goed ite en liddich renne,
Dy witte hwer 't se sökke ljuw
it best mei haegje kenne.
En 't hindert hjar net, reitse er soms
ris höllen op 'e ren,
En komt er twist en hate in 't dorp
en mannich hûsgesin,
Tröch hjar gepreek. Hja fiskje ljeafst
mar in sök grûnich wetter.
Neat is hjar tröchgeans to gemien,
wirdt hjar de koal mar fetter.
Nou, sa'n spil, tinkt my, scil jimme ek
al net ûnfoech foldwaen.
En derom is 't mar better, leau 'k,
in bitsje ta to jaen.

BÎL.

Wy tajaen? Wy ha doch it rjucht
om 't ek hwet mei to witten.
En den mar tajaen om de boel
oan snaken oer to litten,
Krekt as dy kûper en dy skroar?
Né wrachtich, dat ken net.
Ik freegje hwet in skiklik man
doch oan sîn tsjerkgean het,
As în sa'n dorp in kerel stiet,
der 't wit ho fier fen denne
De fine psalmesjongers hjar
om ût 'e liken renne?
In ûre foar dat sneintomoarns
de klok for 't preekjen let,
Het în 'e tsjerke 't frjemde folk
de plakken al biset,
Dat stormt fen alle kanten în
to foet en ek mei weinen.
As 't sa komt wit ik wol, dat ik
it sûr hab, alle sneinen.
As de eigen dorpsljuw op 'e tiid
as oars nei tsjerke gean,
Den matt' se kringe nei hjar plak,
om 't oeral bösken stean
Fen groue kerels, dy 't omtrent
gjin striebreed wikje wolle;
Dy 't switte, dat de wasem hjar
opwallet fen 'e hölle,
Sa dat it simmerdei der net

by ût to halden is.
As 't sa mat, wit ik wol dat ik
it tsjerkegean forsids.
Mar den forfeelt de snein yen ek.
Hwer scil men altiid renne,
Hwennear 't men net nei tsjerke giet?
Ik wol ljeafst ienkear hinne.
Den koffidrink ik by de smid
of by de bakker hwet,
Of by in oar, der 'k boadskip ha
of hwet bistelle mat.
Den gean 'k nei hûs en ît op mîn
gemak. Den gean 'k hwet lidsen
En sliep, as 't slagje wol, sa lang
as 't wiif my komt to sidsen:
De thee is klear. Den drinke wy
togjerre in kopke thee.
Den traepje 'k hwet it hûs în 't rûn
en sjuch ris nei mîn fé.
En komt er den by my gjin ien
den gean 'k ris earne hinne.
Sa ha 'k it sneins, — en moast dat oars,
der scoe 'k my min ta wenne.

STÎL.

In moai programma for de snein!
Ik leau it best, hawar!
As dat ris oars moast rekke jou
kadaster în 'e war.
Nou is jou godstsjinst-îver my
al ridlik goed forklearre:

In ortodokse doomny scoe
jou hele snein bidjerre.

BÎL.

Ik wit net hwet ik oan jo hab.
Ik tocht, jy wie'n de man,
Dy 't stellich ûs mei helpe woe.
Mar 't is wollicht jou plan
Om de oaren by to stean. Dat wol 'k
oars ek net fen jo leaue.
Mar 't is sa fier, men ken to wrald
gjin menske mear bitroue.

STÎL.

Né, wit je hwet mîn tinkbield is?
Twa kibje, beide skild.
Der is tofölle hjitte drift
en fiers to min gedild
Oan beide kanten by de ljue.
Men stiet mei stîve sinnen
As lilke hoannen foar elkoar,
om mar de striid to winnen.
En as partyskip, wrok en haet
în sa'n grûn wirtels sjit,
Den ken der fyandskip ûntstean
dy 't hast net wer forgiet.
Al is dit hele doomnyspil
wer ût en lang forgetten,
Den is yet twisken alle ljue
de frede lang net sletten,
Dy 't nou elkoarren nîtgje, dat
hjar djiepper as de klean

In hate groeit, dy 't bljuwt, en der 't
se mei nei 't gref ta gean.
Hjitfolgje, skimpe, stokelje,
mei lagen en mei listen
Elkoar în 't harnas jeye, — is dat
it wirk nou fen in kristen?
En dat is om in man to dwaen,
dy 't jimme leare mat
Seaftmoedichheid, ienfaldichheid
en nedrichheid fen hert?
Dat liket frjemd for ien dy 't mei
bidaerde sûne sinnen
Dat oansjucht. Ho is 't mog'lik dat
ljue mei forstan sa kenne?

BîL.

Sa mat men, of yens tsjinparty
de frye teugel jaen,
Krekt as 't neat skele ken. Mar dat 's
forpoft! dat ken 'k net dwaen.
Hwet dîvel! wy ha doch op 't lest
it meast în 't dorp to sidsen.
En den dat domme folk de kop
mar în 'e skeat to lidsen?
Dat net! As ik it keare ken
den wol 'k gjin domper ha.
Jou sedelessen ben 'k net brek;
'k wol ljeaver stemmen ha.
Hjitfolgje, skimpe, stokelje,
ûs altiid ûnderkrûpe,
Dat dŏcht dat fine folk. Den wirdt

it bloed yen ommers sûpe.
Ha wy in dominy op 't each,
hja skilderje dy ou
As is er net in menske lîk.
Den lîge se sa grou,
It het gjin roai. Hja struye er mar
in hopen smoarge dingen
Fen ût, om 't dom gemien de kop
alhiel oerstjûr to bringen.
Nou, dy 't seaftmoedich bljuwe ken
by sa'n forflökt geliich,
Dat is in skiep, in nöcht'ren keal,
gjin kerel mei hwet kriich.

STÎL.

Do 't ik in jonge wier, do koe
men yet fortellen hearre
Fen spoekeryen in 'e nacht.
Do wiene er hjir en derre
Yet plakken, der wier 't lang net plûs:
Der kuire in greate hûn,
In wite jiffer of in keal
by nacht en ûntiid rûn.
Ik mîmre wol ris oer sök spil.
Ik wit tominsten yette,
Ik kaem ris thûs by jûn; ik tocht:
hwet gean ik nou tomjitte?
Ik seach in greate swarte reus
by de eftermûrre stean.
'k Wier al hwet oars, mar 'k weage 't doch
der neyer by to gean.

En 't wier oars neat as 't swarte skaed
fen 't linebeammen poartsje.
Ik skamme my dat 'k bang west hie,
al wier 't mar for in hoatsje.
Nou sjucht men soms by dei yet spoek,
en faken blikt it klear:
It kwea, hwer for 't men freesde wier
inbielding en neat mear.
Sa 't sommigen de mannen fen 't
moderne ljocht biskrjuwe,
Den ben 't godloasen, och sa raer;
en goede froede ljuwe
Dy ben der bang en skrutel for;
hja halde sök in man
For 'n dîvel in in menskeromp;
hja grîselje der fen.
Mar as se de iene of de oare tiid
sa'n man goed kennen leare,
Den falt it hjar ûnbîdich ta. —
De ljue fen de alde leare
Wirde ek ouskildre bjust're raer,
sa swart as Hantsje pik.
Nacht-ûlen, dwepers, dompers ben 't,
alhiel gjin ljue mei skik.
Mar 't benne ek mensken; tröchgeans is
der hiel wol mei to rieden;
In 't daegliks libben faken net
fen oaren t' ûnderskieden.
It folk, dat hjar for heilich haldt
mat ek mar fen neiby

Hjar kennen leare. Hwent den komme
er stellich wol guods by,
Dy 't sidse: dat benne ek al ljue
mei lekken en mei brekken.
En renne dy hwet fölle în 't each,
hja krye se în 'e rekken.
Om 't op in dûr mei 't domme folk
to klearjen, dat is slim.
't Röpt earst »Hosanna!" wit ho lûd,
en letter: Krûsgje him!"
En derom koe 't by jimmes ek
wol rjucht oars-om biteare
As jy forwachtsje, mei sa'n held
fen de alderwetske leare.

Bîl.

Der wol 'k it net op weagje; né,
der is safölle bard,
Dat nou hjar hoanne, as 't mog'lik is,
gjin kening kraye mat.
Ik wit it best, den hien' we gau
de kûper ta dyaken
En Sape skroar ta alderling.
It hek fol fine snaken
En wy gjin tel, der gîng 't op ta.
Den hien' se 't nei hjar sin.
Den gniisden se în hjar fûst ús ût.
Né, yet ris! al hwet ken,
Dat ken der wachtich wier net lans.
En mocht it ûs ûntsjiette,
Den wol 'k ûs dorp forlitte, leau 'k;

den sjen 'k it slim tomjitte.
Us dorp is ommers lang net op
'e hichte fen de tiid.
Dat mat ris oars; mei 't each der op
bigûnen wy de striid.

STÎL.

Bitink ris efkes, as we graech
hwet goeds biwirkje wolle,
Den giet it better mei forstan
as mei in stîve hölle.
Oan beide kanten wirdt er fiers
tofölle raesd en skreaud.
Sa komt it dat er wit ho lang
in wîde klove bljuwt;
Hwent dat forbittert, mar der wirdt
net fölle mei forbett're. —
Hwet goed is bljuwt en scil bistean,
al wirdt it faek forkett're.
As soms de domme dweepsucht al
ris fjild wint for in kear,
By elke kamp tsjin rede en ljocht
forliest se mannich fear.
Hja mat hjar ek al swietwei tröch
de tiidgeast liede litte.
En waerd se soms hwet seafter laedt,
den gîng 't licht hirder yette.
Dy 't oan de net to kearen kreft
fen ljocht en wierheid leaut,
Oerhaestget net, mar sorget, dat
er noait sîn saek oerdrjuwt.

Ierappels, dy 't jy sette în maert
ken je in april net dölle,
Dat wit je; en as jy domme ljue
graech wîser habbe wolle,
Mat je ek hwet tiid dwaen, hwent der heart
in hele bulte ta.
Jow lîtse bern gjin mannekost,
dat ken hjar mage n't ha.
Fordraechsumheid wirdt fölle römd
as plicht for elke kristen;
En altiid ha se 't like drok
mei tsieren en mei twisten.
Ien dy 't der oars gjin deel oan nimt
as swyend ta to sjen,
Tinkt faek, folwûchsen mensken benn'
neat wîser as de bern,
Dy 't op 'e bûrren, om in nût,
in knikkert of in printsje,
Elkoarren pakke by de hûd
en freeslik knoeye en grintsje.
It strîkt sa min mei 't ald geloof
as mei de nye lear,
Dat kristnen tsiere om 't masterskip,
en om hjar eigen ear
Elkoarren lest en skea oandwaen,
en haetlik narje en tergje. —
Mar dy 't him klait for liberael,
der mei men meast fen fergje.

BîL.

Dat 's goed en best; mar wol me ien der

oan halde dei by dei
Mei alle saken, 'k leau men kaem
soms dealse smoarrich wei.
It baitsje fen fordraechsumheid
wol altiid lang net passe.
Men kryt it faek to dwaen mei ljue
dy wolle hassebasse;
Den ken se op 't lest in pŏd sa lang
wol traepje dat er kwat.
Mar derom net, ik ben gjin pŏd:
Dat 's allegjerre dat.
Ik hab net fel mei lêsen pield,
en jy, leau 'k, al moai fôlle.
't Is krekt lîk as jy my der mei
în 'e eagen sitte wolle.
Mar kry 'k jou stemmen ek, of net?

STÎL.

Dat ha 'k jo niis al sein.
Ik hald my efterût, ik kom
by jimmes selde op snein,
Dus wol 'k er ek gjin skild oan ha
hwet doomny jimme krye.
Ik wol for jimme tsierdery
my al sa ljeaf mar mye.
It is doch slim foarût to sjen
hwet goed is of forkeard.
Der 't me earst in bulte spoek în seach,
dat 's wol ris best biteard,
En der 't men heech mei rent, dat falt
soms danich ût 'e hannen.

Ik döch mei jimme net en ek
net mei dy oare mannen.

BIL.

Dat treast my hwet; mar 't is biroerd!
Ik rekk'ne mûrrefest
Op jo, jy habbe doch altiid
in man fen 't nye west.

STÎL.

Mar twist om godstsjinst en geloof,
heart dat by 't alde of 't nye?
't Het lang al în 'e wrald bistien;
't is ald; ik mei 't net lye.
Ut godstsjinst-îver het me al faek
geweld to bate nomd,
Mar 't is ek krekt allike faek
de ljue forkeard bikomd.
En derom, tocht my, moast me al lang
tröch ûnderfining wite:
Dy 't fûgels fange wol, dy mat
der mei gjin stok în smite.

BIL.

Nou gjin gesanger mear. Goen dei!
Ik gean der wer op ou.

STÎL.

Ik winskje jimme in dominy
dy 't wîser is as jo.



## Tsjoenen.

SJIRK EN WOPKE.

—

SJIRK *is by* Wopke's *in 'e hús op roan.*

Benn' hjir gjin mensken? 'k Röp al tige,
Mar 'k ha yet tael noch teiken krige.
Is 't hûs den leech roan? Dat is mal!

WOPKE.

Né, bûrman Sjirk, hjir ben ik al.

SJIRK.

Is Griet ek thûs? Dy woe 'k wol sprekke.

WOPKE.

Né, Griet is nei hjar sister Kekke,
En komt wollicht jûn let wer thûs.
Mar ken jou boadskip twisken ûs
Net oupraet wirde? Of mei 'k net witte
Hwet saken twisken jimme sitte?

SJIRK.

Ja, né, dat is mar mallichheid.
Ik ben hast fen forlegenheid
Der ût roan; Tjsam is fen 'e wîse,
Sa bjuster, dat it mat yen grîse.

WOPKE.

Is der gefaer of oandrang by?

SJIRK.

Né, mar dy frouljues rabbery,
Dat is in pest hjar în 'e bûrren.
Altiid op elkoar om to skûrren,
Dat liket wol in bjust'ren nöcht.
Mar dat jow wiif dat ek mei docht,
Der hie 'k hjar net for op 'e rekken.
Dat 'k hjar net komme ken to sprekken,
Dat moeit my aldermalst, dat 's wier!

WOPKE.

Nou rent it my den doch to fier!
Dat frouljue soms om rabberye
Elkoar hast by de flarden krye,
En röppe en rase tsjin elkoar,
Dat is al gek, mar 't falt doch foar.
Dat manljue ek sa mei bigjinne,
Dat neam ik gek tröch alles hinne.

SJIRK.

Dat is in bökken fest for my;
To minsten neat as skimpery.
Ik wol ek neat fen rabjen witte,
Mar graech de frouljue kweakje litte.
Nou lîkwol ha 'k hwet heard, der woe
'k It rjuchte wol fen witte, as 't koe.
Hja kenne wol sa mal bigjinne,
Dat nimmen 't mear scil dildsje kenne.

WOPKE.

Nou kom, mei ik it witte of net?

As ik er bûten ben, bilet
My, as 't jo bljeaft, den ek net langer.
Ik ha gjin tiid for sa'n gesanger.

SJIRK.

Wird mar net hoannich, ik scil 't jo
To witten dwaen, ik ben hjir nou.

WOPKE.

Nou, den mar ljeafst mei korte wirden.
't Scil doch neat habbe to bitsjudden.

SJIRK.

Ruerd Ealses lìtste bern leit min;
Dat tsjirmet om, en dokter ken
't Net better krye, sa 't wol liket.
Nou Wopke, hwet der efter stiket,
Dat lit ik der, mar sa 't nou hjit
Is 't bern bitsjoend. Dat praetsje giet
Er drok. Hja ha, nei 't se ek fortelle,
Al kransen ût de kjessens helle.
In freamde boarre rent der jûns
Om 't hûs mei wûnderlìk gegûns.
En mear fen sökke nuv're dingen,
Dy 't nearne benn' to plak to bringen,
Forkondigje de ljuwe elkoar.
Dat giet nou al fen doar ta doar.
Der ben guods dy dat stellich leaue,
Mar ek guods, dy der spot mei drjiuwe.

WOPKE.

Nou, leaue jy dy dingen ek?

SJIRK.

Wel né, dy benn' my fjirs to gek.

Mar hwet ik krekt sa kaem to hearen,
Dat klonk my al to mal în 'e earen,
En Tsjamke is heel end al oer stjûr.
Bigrîp ris! immen sloech hjar oer,
Dat *hja* wirdt mei dat wirk bitîge.
't Wier as se in slach foar 't oansicht krige;
Hja waerd jo krekt as kalk sa wît.
Hja wier de spraek în 't earst-oan kwît.
En do 't se ta hjar sels kaem wie se
Hast poer fen lilkens, en do hie se
In hölle as fjûr sa glean en read.
Ik tochte, nou, dit giet forkeard,
De galle scil troch 't bloed hjar renne,
Den scil se licht bistjerre kenne.
En do 't se lûd jowch waerd ik kjel,
Sa bjuster kaem se er do mei del.
Hja sei: »'k Woe noait fen tsjoenen witte,
En scoe 'k nou op my sitte litte,
Dat ik sa'n bern bitsjoene koe?
'k Ha 't noait sa mislik heard! ik scoe
My în in kat foroarje kenne,
En sa jûns bûten doar om renne!
Alhiel poerabel, dîvelsk ben 'k,
As 'k oer 't skandael my goed bitink."

WOPKE.

't Het lang safölle n't to bitsjudden.
Om der poerabel om to wirden,
Der is sök praet to neatich ta.
'k Woe Tsjamke siker wîser ha.
En jo jaen 'k as goefrjûn to rieden,

De klok er mar net fen to lieden;
Hwent komt it oer de bûrren, den
Het elk de gek er mei, goeman.
Ik ken mar just it laitsen keare,
Om 't jo der sa ûnfôech fen beare.

SJIRK.

Ha jy de gek er mei! nou ja,
Licht scoe 'k er ek de gek mei ha,
As 't my net rekke. Mar sa'n kladde
Ken immen al sîn libben halde;
En dat is wrachtich net sa best.
It domme folk doch leaut mar fest,
Dat Tsjam tomûk de dîvel tsjinnet
En der hjar siele mei forlern het.
Hja benn' hjar skrutel, krekt as is
Se in pöd of fîse hagedis.
Hwent hwet se er yette by fortelle,
Dat ha 'k jo yette net forhelle.
Jûns în 'e foarnacht is dat bern
Sa lestich dat gjin menske ken
Der hwet oan dwaen om 't stil to kryen.
Dat is fensels in danich lyen.
Nou het der op in jûntiid ien
By uses foar de fensters stien,
En dy seach tröch de skreven hinne
Der Tsjamke sitten lîkme allènne.
Do hie se in pop, in deade pop,
(Ho tinke se 't sa bjuster op!)
Der stiek se în om mei'n greate spjelde,
Hwertröch se Ruerde berntsje kwelde.

De prippen, dy 't se in pop der jowch,
Dy fielde 't bern! is 't net ûnfûch?
't Is gek en dom trŏch alles hinne,
Sa bjust're mal se 't krye kenne.
Jy laitse, mar 'k forsiikje jo
Bitink ris efkes, as se nou
Jou wiif sŏk ding to leste leyen,
Hwet tocht jo, dat je er den fen seyen?

WOPKE.

'k Sei den: 't wier slimmer as se dy
Biskildigen fen skelmery;
Hwent dat scoe wierheid wêse kenne,
Mar dit fielt elk dat ljeagens benne.

SJIRK.

Lang elk net! né, yet by de rûs
Dy leaue 't fester as in hûs.
Guods der 't men 't net fen tinke scoene
En dy 't men wiser habbe woene,
Dy ben der lang net fy fen yet.
Dy eamelje den sa: »Men wit
Net krekt ho fier 't dy dingen renne.
En wol men alles mar ûntkenne
Hwet ûs forstan net fetsje ken,
Den fînt me noait it ein der fen.
In boel scil ûs wol tsjuster bljuwe."
Sa prate sŏkke snoade ljuwe
En stîpje 't bygelove sa.
Al woll' se lang de namme n't ha
Fen bygelovich, och! hja sitte
Sa fest oan 't alde lîntsje yette.

WOPKE.

Sa ben se er; mar dat tal wirdt nou
Al lîts en nimt by dagen ou.
De mensken leare nou safölle,
Elk mat foarût, — ek dy 't net wolle.
Al mient Hans Haldfest, dat er yet
In 't alderwetske Dordrecht sit
Op 't selde plak, der 't wîse hearen
Foar tred'elhûndert jier de leare
In 't nachtpak brochten: — Hans is nou
In heel ein fen dat plak al ou,
En scil wol swietwei fjirder glide,
Mei al hwa 't tsjin foarûtgong stride.
Fen alle ûnmoglikheden is
Hjir stilstean de aldergreatste wis.
Sjuch, as jy Frîslan sahwet kenne,
Den merk je 't op: de tsjoensters benne
Yet machtichst, der 't men 't minste docht
For 't ûnderwiis, — en earder sjucht
Op kosten, jildûtjaen to myen,
As 't domme folk foarût to kryen.
Mar kroaskje se efteroan, sa 'k sei,
Hja matte derom doch al mei.
*Nou* doare in hopen 't net bikenne,
As se al yet bygelovich benne.
En foar net mear as hûndert jier
Wier tsjoenen yet by doomnys wier.

SJIRK.

Dat ken sa wese, 'k mei 't wol lye.
Mar wy reitse op 'e rabberye.

En hwa het disse deugd ûs dien?
Hwa handele sa trôch gemien,
Om 't lasterfjûr hjir oan to setten?

WOPKE.

Ik hald 't er for, dy het forgetten
Sîn namme er by to skrjuwen; jo
Untdekke licht dy man net gan.

SJIRK.

Ja, hwa 't se dat to leste lidse,
Wol ik jo dat ris kortwei sidse?
De jinge, dy 't it nys ûs brocht,
Dy sei: jou wiif hie 't earst bitocht.

WOPKE.

It wirdt al geandewei yet briker.
Nou wird ik ek hast nîdich siker.
Mar dy dat jimme oandragen het,
Koe dy dat ek biwîse, of net?

SJIRK.

Nou ja, mar dat scoe misse kenne.
En Tsjamke lilk trôch alles hinne
Woe mar în ienen hjir op ta.
Ik sei: »Der scill' we net fen ha!
Dou kenst nou net forstannich prate,
En rasen bearen ken net bate.
Ik scil der hinne!" — 't Moeit my stom,
Dat 'k Griet nou net to reden kom.
'k Wol graech de wierheid hjirfen witte.
Wy wol 't sa net sitte litte;
Mar sjen as der ek rjucht op is.
'k Leau as 'k in oar to leste lids,

By foarbield, dat er ien forjown het,
Dat 's 't selde as dat er ien bitsjoend het.

WOPKE.

Ei fy man! hwet oerdrjuw je nou!
It is my fiers to gek for jo,
Sa în dy dingen om to rieden.
Dy tsjinje stiltsjes dea to blieden.
Jy benne, siker ek oerstjûr.
Tink moarn der yet ris better oer,
Ho licht jy mei sa'n poerem meitse
Dat je oeral op 'e tongen reitse.
Swy oer dit spil ienfaldich stil,
Dat leau 'k dat better wêse scil.

SJIRK.

Dat leau ik net! Hwet scoen jy prate?
Us winkel lydt er om; forskate
Wolle al gjin guod mear fen ûs ha.
De bern dy doare n't nei nei ûs ta;
Hja sette krûssen op ûs strjitte.
Komt my op bûrren ien tomjitte,
Dy sjucht as ben 'k in wûnderdier.
Ja wrachtich, man! it rent al fier.
O! as se mei dy rabberye
Yen allegjer to pakken krye,
En op yen omskuorre ier en let:
Kenn' jy dat ûtstean? Ikke net!
As se allegjerre mei'n oar sidse
Dat ik net dooch, en 't sa bilidse
Dat ik gjin ginst mear wirdich ben:
Fordeald! sa'n rabberye ken

Yen best alhiel ta earmoed bringe.
Hwa scil de lastersucht bitwinge
As se op yen oanfalt as in gier,
Of as in wolf of tîgerdier.
Alhiel ûnskildich kenn' se yen pakke.
Hja ha 't wol sa binaud ien makke
Dat libjen him ûndraechlik wie,
En hy himsels de dead oan die.
Och ja, hwa wit it, for hofölle
De rabbers hjir de grefkûl dölle?
En derom Wopke, laitse net.
Hwent as jou wiif dat ûtstruid het,
Hwer oer 't de ljue nou ûs sa skramje,
Den mei se hjar bikleye en skamje.

WOPKE.

Dat 's goed! mar ren jy net to hird?
Ear 't dat net klear biwesen wirdt
Mat jy der net sa lûd fen skreaue,
En net sa gau sa'n praetsje leaue.
Hwent dat is licht sa fier wol mis
As dat jou wiif in tsjoenster is. —
Mar nou 't jy hjir sa ûnbiskrömme
Mei sa'n earmhertich boadskip komme,
Sjit my tafallich hwet in 't sin,
Dat 'k jo der for werom jaen ken.
Jou winkel, sei korts immen yette,
Koe'n babbel-akademie hjitte.
Ho'n bulte tiid as der ûnnut
Tröch mannichien forkeakle wirdt,
Dat liket al hwet swiid to wêsen.

Der wirdt de strjitkrante ivrich lêsen.
En Tsjamke heart it oan mei nocht
As elk der mar forhaeltsjes dôcht
Fen oarljues lek en brek en lyen.
Fen kreambisîtsjen, gastpartyen,
Fen dominys en pasteryen;
Fen kristelike skoalle-înwyen,
Fen hjit op frouljue as de byen,
Fen Romke skroar sîn heislik snyen,
Fen Oeds jenevernoas sîn dyen,
Fen jildoerpotten, habben, kryen,
Fen Mient, gjin man fen skikken, flyen,
Fen Rein en Beitskes nuver fryen,
Fen Holke, by de faem sa myen,
Fen Gredske, dy 't net wit fen swyen,
Fen jiffrou Krib hjar faemkastyen,
Fen Alleboer sîn pleatsfornyen,
Fen Epke sîn geloofforfyen,
En fen sîn frommeljue-ûtgyen;
Fen nyeljochters-maetskippyen;
Fen al hwet în 'e bûrren bart,
En der 't me om laitse of skrieme mat.
Fen ald en ny, fen wît en swart.
Fen Eabe, dy 't to riklik tart,
Fen sloffe memmen, sûnder haert,
Fen Gauke, dy 't sa faek forfart,
Fen Lolk, dy tsjûkke bûter smart,
Fen Trîn, dy 't nimmen jowt sîn part,
Fen Rimmert, dy 't him sneins sa wart,
Mar siik is as er deis hwet mat.

Fen Ruerd en Anke en Boue en Minke ,
Fen Kluerd en Janke en Doue en Hinke.
Mei ien wird sein, hjir bart nen bît,
Dat Tsjamke net naukeurich wît.
Hja wol oars net to rabjen lidse,
Mar mat doch soms hjar miening sidse.
En hwet men healwei wît of feans,
Wirdt net forklearre op 't moaist, tröchgeans.
Al het in ding neat om 'e hakken,
Doch wirdt er faek wit hwet fen makke.
En komt er 'n tsjinstfaem of in skroar,
Dy 't giet to nayen by in oar,
As dy net ticht benne as in kanne,
En fest op 't stjk fen swyen stanne,
Den het jou wiif hjar ridlik gau
Oan 't wird, oer 't dageliks bidrjuw
En 't hûslik libben fen de ljuwe,
Dy 't hjar bileanje en iten jowe.
Hwent Tsjamke tantet hjar sa fîn,
In hopen ha gjin erch der în,
Dat se în de kinst fen rabberye
Swietwei fen hjar in leske krye.

SJIRK.

Jy neamden 't gek niis, dat ik my
Bimoeide mei de rabbery.
My tinkt — nei 't jy der ty fen benne,
Dat je ek al aerdich mei dwaen kenne.
Ik woe'r ek wol biwiis fen ha,
Allîk as jy niis, — dat it sa
By uses giet. — 't Is as jy stien ha

To harkjen. Mar dat scil je n't dien ha,
En ek jou wiif net, nei 'k fortrou,
Hwent dat 's gjin dwaen for knappe ljuw.

WOPKE.

Der is hwet geände ha 'k fornommen.
Der ben 'k tafallich efter kommen;
Sa wit ik nou for disse kear
De saken ridlik goed en klear. —
It wieren guten, dy 't bitochten
En 't fabeltsje oer 'e bûrren brochten,
Dat Tsjamke in tsjoenster is. Benn' nou
De domme mensken jimme skou,
En mat jim winkel derom lye,
Omdat se jimme drompel mye;
Dat bettert lichtwol gau wer oer.
Mar is nou Tsjamke mal in poer
En stekt dat praet hjar earsucht tige:
Den het se lean nei wirken krige,
For al hjar rabjen dat se docht.
To harkjen stean neam' jy mei rjucht
In skandlik wirk, dat net bitammet.
Mar dy 't gjin rabbery him skammet
Fortsjinnet dy ûs achting mear?
Het dy in goed bigrîp fen ear?
't Is, krekt as tsjoenen, dîvelswille.
Scoe Tsjamke nou net fiele scille
Hwet se oaren faek bisorge het?
Mei stîklich praet — mei spjelden net —
Het se al in hopen mensken pripke.
't Is net forkeard, dat hja 's in dripke

Moai sterke bitter prjuwe mat. —
Hja het forstan; hja draecht hjar hert
Bihoarlik heech. Ut hjar menearen,
Hjar hele halding en gebearen
En trant fen praten merkt men gau,
Hja haldt hjar sels for 'n achtbre frou.
For 'n tsjoenster gean, dat mat hjar stekke;
Hwent ommers altiid oars forsprekke
Se der alde earme wiven mei.
Sa'n borgerfrou! 't roait nearne nei!
Mei ien ding het se hjar to treasten:
It wirdt net leaud, by fier de measten.
Oars wier 't ek alderheisliksṭ dwaen,
Hjar sŏk in kladde nei to jaen.
Mar mocht it nou hjar mar genese,
Den koe 't hjar yette nuttich wêse.
Men mat soms krupsjes trŏchstean, man!
Der wirdt men letter sûner fan.

SJIRK.

De guten, dy 't dy grap bitochten,
En op sa'n rabbery ûs brochten,
Der benn' jy lichtwol sels ien fan.
En as dat wier is, hwa het den
Jo oansteld, om hjir medesinen
For oar' ljues lekken ût to finen,
En sûnder freegjen mar to jaen?
Hwet ha je mei in oar to dwaen?
Mar as jy sa begjinne wolle,
Den ben der oeral wit ho fŏlle,
Dy 't ek fortsjinje like goed.

Den kenn' jy 'n oanfang meitse hjoed,
En wird jy den sa ald as Tjitte
de Vries (*) of fry hwet alder jyette,
Doch kry' je 't kwea net ût 'e wei,
Al skrep je er al jou libben mei.
Hwent ommers ûnder wîse ljuwe,
Dy 't boeken of ek kranten skrjuwe,
Bistiet wol dy menear fen dwaen
Om gans op elkoar ou to jaen.
Hja wolle elkoarren net forkett'rje
Né, mar de maetskippy forbett'rje,
Mei wirden skerp faek as in els;
Dat dy 't it oangiet wirdt hast hels.
In oar sîn dingen leech to lidsen,
Der mear as moai stiet fen to sidsen,
Dat leare faek de knapste ljuw
En fînst biskaefden net goed ou.
Dus tsjugg' jy tsjin dat kwea to fjilde
Lit ien it den mar net ûntjilde;
Hwent tûsen oaren, en yet mear,
Fortsjinje 't like goed, dat 's klear.

WOPKE.

Der scill' jy wol gelîk oan habbe.
Oeral wirdt bjuster hersenskrabbe.
In hopen habbe 't altiid drok
Om oare ljue hjar libbenslök
Sa'n ljeaf lîts bîtsje to bidjerren.
Mar 'k moast jo niis hwet sidsen hearre,

(*) Tjitte de Vries stoar în 'e Knîpe, în 1878, amperoan 108 jier ald.

Dat sprek ik sûnder omhael tsjin.
Ik ben de ûtstruyer net mei fen
De praetsjes, dy 't jou wiif sa knelle.
Né, ljeaver wol 'k oeral fortelle,
Dat dat optochte gekheid is.
It dûrret kort, dat leau ik wis,
Den scill' jim wol wer nering krye.
Tjam mat hjar hwet for rabjen mye.
En yet for 't leste ried ik jo:
Swy stil der fen! Den scil wol gau
De grap wer în 't forjitten reitse,
En plak for oare praetsjes meitse.

SJIRK.

Dy ried is goed, dat leau ik al.
De hölle wier my niis oeral,
Nou is 't al fry hwet wer bisakke.
Mar stom doch ken se yen koekjes bakke!

WOPKE.

En ît jy dy stilswyend op,
Dat 's better as mei lûd gerop.

SJIRK.

Hja lidse swier soms în 'e mage;
Mar ken men se bidaerd fordrage,
Dat 's best. De stokelers ha den
Ek de alderminste wille er fen.



## Inbielding is slimmer as de treddeis Koarts.

—

Der wirdt wol gau ris sein, de mensken wirde fölle wîser as se plichten to wêsen; mar scoe dat wol wier wêse? Wier is 't dat kinsten en witnis mear algemien wirde ûnder de mensken. Dertröch wirde ljue ût alle stannen bikend mei saken der 't hjar likens în foarige tîden neat fen wisten. Dat ken tsjinje om 't forstan op to skerpjen, mar dat de ljue in 't foarige minder forstan hiene as nou, en in minder sùn oardeel oer saken, der 't se goed mei op 'e hichte wieren, dat leau 'k hast net. Hja brùkten do faek, as se elkoar in ding oan 't forstan bringe woene, skraech safölle wirden as nou. Lang to praten sûnder fölle to sidsen, der hiene se sa gjin slach fen. Hja halden hjar mear oan hwet it alde frîske sprekwird seit: »Korte wirden en dy fest, slute best." Sökke alde sprekwirden benne der in ûs dageliks libben yet in hele boel în 'e swang, dy sidse mei korte wirden soms fry hwet mear as mannich prater în ûs tiid mei hûnderd wirden seit. Derîn wol ik it biwîs siikje, dat de mensken by alds lang net dom wieren; hwent der matte dôch altiid guods west habbe dy 't dy pittige sprekwirden earst optochten, en dat matte ljue west ha mei skerpe koppen.

Sa is der ek in sprekwird, dat seit: »Ienbielding is slimmer as de treddeiske koarts." Dat is nou in sprekwird dat licht wol net al to goed mear bigrepen wirdt trŏch de jonger ein fen ûs tiid. Sint de kinine în 'e swang west het sukkelje der ommers gjin mear guods jier en dei oan de treddeise koarts.

Fen to foaren wier dat oars. Dy 't do de treddeiske koarts krige waerd it wîs, en dy 't dageliks mei sa'n ien omgîngen koene 't dealse goed bigripe, dat dat in heislike slimme kwael wier. Immen wist net honear 't er der ou kaem. Hy krige om de tredde dei de koarts; op de twa twiskendagen fielde er him wol sûn, mar hy waerd derom wol slopper en minder, — en dat koe sa wol ris in jier oardeheal of twa jier oan ien tried dûrje. Middels wieren der hast net for. Ja, middels by de bult, mar eigenlîk gjin help, as de koarts der goed în biwirtele siet, sa 't de ljue do wol seyen. Derom wier 't wol in tige slimme kwael.

It is al fry hwet jierren lîn, do ben ik ris în in herberge komd, der moast ik in poas wachtsje. Der fûn ik in man sitten, dy koe 'k net en hy koe my net, sadwaende wieren wy dalik net mei 'n oar în in drŏk petear. Mar ik siet pas, do kaem der yet ien în en dy koe dy oare. Hy sei: »As 'k it wol hab, benne jy Wopke Suteler fen Westerhusen."

»Ja, dy ben ik," sei de oare. »En ik scoe sidse dat 'k jo ek wol ken. Benne jy Sîbe Koaltsjer fen Jinsenbùrren net?"

»Ja", sei Sîbe, »dat sjugge jy goed. Mar as jy my în in poas net sjoen ha, wol 'k best leaue, dat jy my dalik

net koene, hwent ik hab lang sa'n goede skouing net as foar in jier twa. Ik hab in jier oardeheal mei de treddeis koarts omtôge, matt' jy witte. Ik ben der nou gelökkich ou, mar 'k ben yet sa min as strie en sa meager as in prikke, lîk as jy sjugge. Hwet ik der allegjerre oan dien hab, der is 't ein fen wei, en op 't lest leau 'k, dat 'k der yet mei dîvelskinsten ou holpen ben. 't Wier forline neisimmer in jier, krekt în de tiid do 't wy de hjerst-ierappels bigûnen to döllen, do hie 'k de jûns swiet iten. 'k Hie ek fiks oankrebbe, hwent beste ierappels mei bret spek en mosterstip ha 'k altiid graech mocht, as 'k sûn wier. Mar 'k hie se net lang în 't liif hawn, do bigûn ik to rekken en to gapjen en 'k waerd sa huverich as in pöd. Ik sei tsjin 't wiif: ik leau wrachtich dat 'k de koarts kry. En in poaske letter, do wier 'k jo krekt sa siik as in hûn. It wiif sei: »Dou hest dy for-iesd, wol 'k leaue." Dat koe 'k my hast net bigripe, hwent ik wier altiid wend west om mei mîn mage dwaen krekt allîk as in smous mei sîn reissek. Ik treau der alles în gear hwet my to pas kaem, en 't wier my altiid goed bikomd. Nou, dat wier sa 't wier, mar ik krige dy nachts in koarts as in hînsder. De oare deis wier 'k wer sa sûn as in fisk en de deis der oan tocht ik: licht komt er nou wol wer. Dat gîng foarby, mar de tredde deis, jawoi man! do wier 't wer sa. Do wier mîn wiif al danich în noed; hja sei: der kenst de hele winter wol ris oan fest wêse, as 't op 't slimst giet. En ho scil 't den fen 't hjerst mei ûs ûtwirk komme? Nou ja, dat like my ek al slim ta, hwent ik hab altiid sein: der 't men sels net komt wirdt

yen de kop ek net klaud. Mar dat moast him redde. Ik hie altiid de gek der mei hawn as der ien mei de koarts op bed lai. En der hwet for în to nimmen, der hie 'k de gek ek mei. Hwent ik sei: der is in hele bulte rie en gjin help. Nei in dokter woe 'k ek net, hwent ik sei: dy jowe yen *kine*, en dat guod wol 'k net în 't liif ha. Mar ûs omke plichte wol ris sa'n loopke to fortellen fen in koarts en in spin. Dy metten elkoar ris en fregen elkoar ho 't gîng. De koarts sei, ik hab in tige min plak, hwent ik ben tsjinwirdich by in smid, en sa gau as dy my fielt nimt er de foarhammer en tout der mei op 't ambield sa tûl as er ken. Der ken ik bare min oer, en den mat 'k mar meitse dat 'k gau wer foart kom. De spin hie 't ek net best nei 't sin, sei er, hwent hy hie sîn thûs by in jiffrou, en sa gau as dy in spinreach seach, kaem se mei de stoffer, om dat wei to feyen. Den wier de spin sîn nest wer kwît en ek în libbensgefaer. Do tocht hjar, hja moasten ris omruilje, de koarts nei de jiffrou en de spin nei de smid. Dat gîng oan en do hiene se 't beide best nei 't sin. Hwent as jiffrou de koarts fielde krûpte se ûnder de tekkens, en bleau der sa lang lidsen as se hjar alhiel wer fris fielde. Dat wier krekt nei de koarts sîn smaek. De spin hie der în 'e smidte ek alle wille, hwent baes liet him altiid stil gewirde. — Nou, mar ik sei: Sa 't de smid mei de koarts die, sa wol ik ek. Do 't mîn koartsdei wer wier, naem ik de grîpe op 't skouder en ik gîng nei 't lan to ierappeldöllen. Ik miende my der töch to setten, mar ik moast it wol dealse goed slûpe litte. Dat földie my mei ienkear al sa, dat ik bisocht

it net wer. Mîn wirkfolk jowch my al rie en die: dit mat jy dwaen en dat mat jy dwaen, mar ik sei: Hald der mar fen op, ik wol doch gjin allerhanne mal guod în 't liif gear slaen. Mar de koarts pakte my mei 't al om reitsen oan. 'k Wier op de twiskendagen wol sûn, mar 't kaem sa fier, dat it my swier foel om in lof ût 'e grûn to tillen en in sekfol ierappels nei de heap to dragen. Ik wier neat mear wirdich. En mîn wiif jeusele alle dagen: Dou scoest doch 't iene of 't oar bisiikje; dou witst ommers net hwet in middel wêse ken. Alde Wapmoai, ûs bûrwiif, holp hjar mei; dy sei: Dou wo't de koarts net kwît wêse, hwent dou wo't de middels net brûke, dy 't der ûs for jown benne: karbendiks op brandewîn, dat mast înnimme, moarns în 't nöchteren. Dat stiet der for, ik wit it by ûnderfining. Dy twa frouljue praetten sa lang, dat ik sei, den mat dat mar ris Ik rekke oan 't sûpen, alle moarnen in romerfol fen dat bittere guod. Sa himmele 'k trye flesfollen brandewîn op, mar 't holp my neat. Ik sei: »Der halde wy hird mei op, hwent ik scoe sa moai oan 'e drank reitse kenne. Dat feste slokjedrinken, altiid op 'e selde tiid, dat is by my in heislik forkeard ding." Do kaem Wapmoai ris op in moarntiid by users în rennen mei in pompjirke în 'e han en hja sei: Ik hab in man mei skûrguod by my hawn, dy sei; karbendiks der stuitet de koarts wol ris for, mar altiid net. En do het de man my in recept jown, dat stiet op dit brjifke, en dat giet grif tröch, sei er. Dat mast nou ris bisiikje. Ik sei, wy litte 't mar. Mar do stie 't der sa by, dat ik koe gjin kop heel halde, sa lestich foelen dy frouljue

my. Ik liet my yet ris oerhelje. Do wier 't: brandewîn mei karbendiks, gensyaen, knoppen fen aelst, bitter aelve, spaenske pîper — ja ik wit it allegjerre net mear. Mar 'k wit wol, dat 't ougrîselike mal smakke, en dat it my neat holp. Do sei 'k, nou is 't den ek ût, dat ik wer sök apthekers tûch innim. Ik doarst hast net mear op in baen komme; hwent elk dy 't my tomjitte kaem hie 'n praetsje oer de koarts en in hele bulte rie. Tsjalke Blomker sei: »Jy matte alle moarnen in ai înnimme dat în yettich tokloppe is, den ben jy fen de koarts ou; 't giet grif tröch. Mîn broers dochter het de koarts der ek mei wei krige. — Geartsje Binnes sei: Jy matte blom fen swevel înnimme, alle moarnen safölle as der op in dûbeltsje lidse ken. Der het mîn sisterssoan de koarts mei weimastere. — Rommert Sapes sei: As jy de koarts oankommen fiele, matte jy 'n pikelhearring opite mei in goed rest yettich, en den matte jy în 'e koarts net drinke; net in drip drinke. Ik sei: dou scoest my de koarts yet ûndrageliker meitse as er oars al is. Mar ik döch 't net. — Dou mast it witte, sei Rommert, mar in dominys faem efter Leauerd het dat ek dien, en 't het hjar holpen, dat wit ik. Ige bolrender sei: »Jy matte in fljûes fen in hin-ai om 'e tûmme woelje en dat matte jy der om halde sa lang as 't fensels wei wirdt, en den ben jy de koarts kwît. — In oar sei wer: Haerlemmerolie, dat is 't beste guod dat jy for de koarts krye kenne. — Wer in oaren sei: jy matte mar in goed rest figen opite, dy benne malle skoan om 't bloed te suverjen. — In tredde sei wer: »Jy matte moarns în 't nöchteren saedswetter drinke." — Ja, sei 'k, dat is goed om it gedild

to rekken. Der het ris in man west, dy dronk moarns în 't nöchteren saedswetter for de koarts en der halde er mei oan, twa jier lang. Do halde de koarts op. Dus dat helpt as men mar oanhaldt. Dat wier omtrent op 'e selde menear as dat oare middel, dat in man my ris to rieden jown hie. Dy sei: »jy matte în heal brea tokrûmmelje în in amerfol wetter; den matte jy der alle moarnen în 't nöchteren in aileppeltsje-föl fen înnimme, en as dat den op is, den scille jy de koarts wol kwît wêse." — Ik sloech al dy middels neat gjin acht. — In talhoutskipper fen Balk kaem ris by uses înrennen, dy sei: »Jy matte in prikke ût in beam snye, en sa mannich kear as jy de koarts hawn ha, sa mannich kerntsje matte jy în dy prikke kerfje. Den matte jy dy prikke oan 't paed în 'e grûn stekke, en as der den ien komt dy 't him meinimt, dy kriget den de koarts en jy benne der ou. — Ik sei dat is maklik en guodkeap; dat scil wêse. Ik hie lan oan 't paed, der gîng 'k hinne, ik snyde sa'n prikke, dy stiek ik der în 'e grûn en do gîng 'k fen fierren stean to oppassen. It dûrre net lang, der kaem fine Rimmert oantraepjen; dy kipe al en dy kipe; en op 't lest, jawol! hy naem de prikke mei. Nou ik tochte, dat is oan 'e rjuchte bisteld. Dy kerel ginde 'k it, hwent hy hie my al ris hwet ouset. Mar mei dat al, 't kaem him net oan 'e kalde klean, en ik halde de koarts. 't Scil wol oan mîn gelove skeeld ha, tink ik. Ik hie ek al ris in turf forbarnd, der 'k mîn namme mei krît op skrjuwn hie, dat hie ek al neat holpen. — In 'e winter kaem mîn wiifs broer ût de Flieterpen by uses ût fen hûs. Dy sei: As jy de koarts oankommen fiele matte jy jo

stabel dronke sûpe. Dat het in boer by uses ek dien en hy het nei dy tiid de koarts net wer hawn." Ik sei: »Gekheid allegjerre! Ik döch der mar neat mear oan; hy mat sîn tûltsjes mar ris ût tûlje" Mar 't wier dôch in bjuster getôch mei dy koarts. 't Waerd de winters kald en ik wier sa klûmsk as in kat. Ik sei op 't lest, dat mat mar wer weage wirde. Ik naem safölle jenever as ik mar lade koe. Mar och, och! hwet bikaem dat my min. 'k Ha foar noch nei noait sa akelik west. De drank moast der wer ût en yet fölle mear, mar de koarts bleau der în. Dy kaem op sîn tiid al wer op 'e lappen. Mîn wiif treaste my en sei: As de moaye tiid ris oankomt ken 't wêse dat de koarts wol ousakket. Der hope 'k ek al op, mar 't kaem sa net. En Wapmoai jeusele altiid: »Dou döchst dîn plicht net în disse saek, hwent dou wo't gjin middels brûke. Nou, ik krige sa heislike skjin mîn nocht fen dy koarts, dat do ha 'k den doch sa foar en nei, al dy middels yet brûkt, der 'k oars de gek mei hie; op 't lest ek yet in potsje fen Smellen-Ie. Mar 't iene holp my allike fölle as 't oare. In ierappelsutelder ût de greidhoeke sei my: to Drîlst wenne in kerel, dy koe immen de koarts ounimme. Mar den moast er de koarts ek altiid hjir of der wer plak jaen. Dy man wier bysûndere kindich în 'e skrift. Hy sei, de koarts wier in boase geast, dy 't immen pleage, en as sa'n geast ûtdrjuwn waerd, den moast er altiid hjir of der wer hinne stjûrd wirde, lîk as wy ommers ek în 't testement lêse, dat Jezus de boase geasten în de baergen farre liet. In boer ût dy hoeke wier by dy Drîlster kerel komd, do hied er sein: »As 'k dy de koarts ou-

nim, den mat in oar him wer ha; hwet tinkt dy, hwa mat 'k him den op 'e hûd stjûre?" — »Dat is al in min ding," sei de boer, »hwent it is in bisîking dy 'k mîn slimste fyand net tawinskje." — »Nou, sei de kerel, scil ik him den mar în dîn parrebeam stjûre?" — Nou ja, as dat koe, den moast dat mar wêse, sei de boer. Do 't de man thûs kaem stie de parrebeam te triljen en to sködsjen, alhiel freeslik, en de bledden hingen allegjerre slop en forwîle. De boer krige de koarts net wer, mar de parrebeam gîng dea, safölle hie dy der fen skipe. Dat like my 't moaiste middel ta fen allegjerre. Ik stelde 't mîn wiif en Wapmoai foar, mar dat wier lang net rekke. Ta dîvelskinsten de taflecht nimme, dat koe net. Den moast it mar komme sa 't woe. Dus dat bleau er by, for dat pas.

Der kaem ris in pakkedrager fen Frenstjer by uses, dy sei: De treddeis koarts, nou! der wit ik fen, dy ha 'k ek hawn; mar der ken je wol gau ou komme· Spekstrou, ougrîslike fette spekstrou, der matte je 'm mei wei-ite. As de koarts în 't bigjin is matte jy der mar in tigen ien în sette. Der mat safölle spek în as je der în kwît wirde kenne. Den krye je yet in koarts dat ien hjitte ken, der ken je op oan; mar den ben je der ek grif ou. — Ik sei: dat mat mar wer wêse. 'k Wier do sa fier, ik woe alles dwaen hwet my sein waerd. — Ik kôge der sa'n spekstrou în gear; hy woe net best tröch de kiel, mar dat moast mar. En do ik op bed. Mar och mîn ljeave frede en gjin ein! do krige 'k it yet fölle krapper as fen de jenever. Ik tochte, 'k gean dea, en 't wiif tochte 't ek; it menske wier skjin

forlegen. Ik praette niis fen in goed gelove; mar do hie 'k doch wol in fest gelove: as 'k dy set tröchstie den scoe 'k wol grif fen de koarts ou wêse. Mar 't jowch al wer allike fölle apels as parren. De koarts kaem op sîn tiid wer. Do sei 'k: nou, 't ken my neat skele, sökke middels brûk ik net mear: mar 'k wol nei dy kerel to Drîlst. Ik harke nei gjin tsjinpraten mear, ik reisge der hinne. Ik kaem by dy kerel en 'k sei him mîn boadskip. Nou ja, hy koe dat wol dwaen en hy woe ek wol, mar 't mocht gjin wird ha. Ik moast him mîn namme sidse en mîn alderdom opjaen, en yet al mear dit en dat. Do sei er: »As 'k dy de koarts ounim, den mat 'k him ek wer nei immen tastjûre, en nou mast dou mar sidse, hwa 't dat wêse mat.'' Nou, dat foarstel hie 'k forwachte en derom my der foarût al op klear makke. Ik sei: »Der wennet by ûses in kerel, dy neame se fine Rimmert, dy wol der ljeafst mei de luye hûd tröch; my tinkt dy ken de koarts wol ha, den is er ek mei earen fry fen 't wirk.'' — Hy sei: »Nou goed. Gean dou den mar hinne; dou bist fen de koarts ou.'' Ik frege hwet er ha moast. Dat moast ik mar witte, sei er: Do jowch 'k him in pear sjuwske rîksdaelders, en 'k reisge wer nei hûs. Do 'k wer thûs wier hearde 'k al gau dat Rimmert de koarts krige hie, krekt op 'e selde ûre as ik by dy kerel west hie. Mar 'k paste wol op, dat 'k der neat fen sei. Ik ha de koarts net wer hawn. Der benne al dîvekerse rare ljue în 'e wrald, oars net?''

»Ja,'' sei Wopke, »ik hab der wol mear fen heard. Mar witte jy ek yet, Sîbe, honear 't jy do krekt for de earste kear de koarts krige ha?''

»Jawis wit ik dat," sei Sibe. »Dat hab ik goed ûnthalden. It wier krekt fjouer wike foar Birgummerke, op in snjûntojûn."

»Dat scil wol goed ûtkomme," sei Wopke. »Do scoe ik de koarts ek hawn ha, mar ik ben der foar wei draid. Dy selde snjûns do roan ik de neimiddeis fen Surch nei Harns, by de sédîk lans. Do seach 'k der op 'e krûn fen 'e dîk sa'n pear fen dy lîtse blaue wolkjes sweven. Ik tochte, hwet is dat? Mar 'k ûntdiek gau, dat it in pear koartsen wieren, hwent hja bigûnen tsjin elkoer to praten. De iene sei tsjin de oare: Bist ek wer op skjin pompier? Den bist allike fier as ik. Hwer mat it nou wer op ta? De iene koarts sei: »Ik scil nei Sîbe Koaltsjer fen Jinsenbûrren. Dy kerel het der altiid de gek mei as in oar de koarts het. Der mat er mar ris goed for neiriden wirde, ha 'k bigrepen." — De oare sei: »Ik scil nei Wopke Suteler to Westerhusen. Dy scil jûn sûpenbry ite; den krûp ik în in leppelfol bry en sa lit ik my maklik nei binnen jiette." Ik tochte, dat is doch dealse moai, dat 'k dat hear. Do 't ik de jûns thûs kaem hie mîn wiif de bry al klear. Wy scoene ite; ik skepte mîn pantsje fol bry, mar înpleats dat 'k bigûn to iten, skepte 'k de bry ût mîn panne wei mei de leppel în 'e learsen, dy 'k krekt ût tein hie. Dy hinge 'k do în 'e skorstien. Mar jy ha 't noait sa sjoen ho 't dy learsen do mei gauens bigûnen to triljen en to bibberjen; der siet de koarts în, dat bigripe jy wol. Do bigûn ik swiet to iten en 't bikaem my best. Sjugge jy, Sîbe, sa ben ik do fen de koarts ûntkomd, do 't jy him krige ha."

It kaem my sa foar, dat Wopke tochte: Dou woest

my niis in groue ljeagen op 'e moue spjeldsje, der mast ek mar ien for werom ha.

Dat is nou dat; mar wy habbe ût Sîbe Koaltsjer sîn forhael wol heard dat de treddeis koarts în 't foarige in tige slimme kwael wier. En dôch seyen de alderwetske tûke tinkers: înbielding wier yette slimmer. — En ik leau ek dat it wier is.

De eigentlike alderwetske treddeiske koarts heart nou al ta de dingen dy 't der west habbe, tröch dat se der middels for ûtfûn ha Mar 't oantal mensken dy 't oan forkearde înbieldingen sukkelje, is leau 'k yet al great. Sokken lîk as der tol'anne komme to Frjentsjer în dat hûs op 't Harnser ein, dat benne fest do slimste en de ûngelökkichste; mar dy hab ik nou net ienris op 't each. Under de ljue dy 't hjar sûn forstan habbe of hjitte to habben, benne se ek by de bult. En în in hopen mensken sit dy kwael ek mar tige djip biwirtele. Dat komt leau 'k tröch dat fölle alden 't hjar bern al în de earste bry jowe to iten, en den komt it der sa fest în dat it der sels mei dîvelskinsten faek net ienris wer ût ken. Ommers, hwer komt it fen denne, dat soms opslûpte bern al miene to wêsen hwet se noait wirde scille? Scoe 't der net meast fen komme, dat heit en mem hjar al fen lîts ou foarpraten habbe, dat se moai, snoad, rîk, ja hwa wit hwet al mear benne? En sökken, dy 't în hjar jongkheid meast flaid en paid wirde, scille wol it minst fetber wêse om ta 't însjen to kommen, dat se eigentlik neat benne en neat witte. En ta dat însjen mat in menske doch ienkear în sîn libben ris komme, leau ik, as er în wierheid flink wirde

scil, net allenne în 't ien of 't oar fak, mar ek as menske in 't algemien. En as sîn eigen dwase inbielding him nou sîn hele libben lang forhindert om dat to wirden — is de inbielding den net in dealse slimme kwael? Forwaende gekken net allenne, — mar ek mensken mei bernhaftige inbieldingen oer hjar sels, benne for in oar grif yette föile lestiger om der mei om to gean, as immen dy 't de koarts het, ho lestich en tipelsinnich sa'n ien soms ek wêse ken. Mei 't each derop ken 't al mei rjucht sein wirde, dat înbielding slimmer is as de treddeis koarts. Mar der is mear.

Ik ken in man dy ken 't noait net litte om gau ris oer himsels to praten, ho 't er is en ho 't er net is. Hy scil yen by foarbield tortelle kenne: Ik ben net greatsk, *mar* . . . . en efter dat *mar* skûlet in hele boel. Dy 't dy man goed kennen leart en in 'e kaert sjucht, wirdt wis, dat er sa kliensearich is as glesporslein en him lilk makket oer alderhanne neatichheden, dy 't er him inbieldet dat sîn eare to nei komme. Dy selde man ken ek komme to sidsen: Ik ben net nysgierich, mar — en den komt der in frage, dy 't eigentlik ûnfetsoenlik is, oer saken der 't er net nei heart to freegjen. Hy het it, om sa to sidsen op in listje: sa ben ik en sa ben ik net. Hy is net greatsk, hy is net nysgjirrich, hy is dit net en hy is dat net. En sa 't hy oer himsels tinkt en praet, sa bieldt er him în dat alle mensken oer him tinke en prate matte. Mar de mensken habbe der de wet fen en dy nimme fry om hiel oars oer him to tinken en to praten. Wait him der hwet fen în 'e earen, den het er de dîvel în, en hy mei sökke mensken noait

wer lye. Sa het dy man it altiid to kampen mei twa karmasters dy 't beide net ûnpartidich benne. Sîn eigen oardiel oer himsels is net suver, dat sprekt fensels, mar 't oardiel fen de mensken oer in meimenske is ek hast altiid ûnsuver, sa wiis benne wy ek. Dus it is in altiiddûrjende striid dy 't de man op sa'n menear het, en hy mei by slot fen rekken gjin menske mear lye. — Dy 't er yet al lye mei, dat benne guods dy 't him soms mei huning om 'e mûle smarre ût falskens of om eigen bilang. Sa forspilet er sîn hele libbenswille tröch sîn eigen forkearde înbielding. Is de înbielding den net in freeslike slimme kwael?

Ik scoe mear portretsjes ophingje kenne fen ljue mei forkearde înbieldingen, mar hwer scoe 'k den bigjinne en ophalde? Ik leau dat de hele maetskippy bihebt is mei forkearde înbieldingen.

Benne der net in hele bulte ljue, dy 't hjar sels halde for goede kristenen, wierheidsfrjûnen, troue bitrachters fen de godstsjinst, of hwet moaye nammen hja hjar sels mear jaen meye? Mar as men it dageliks geskrep fen de mensken ûnder elkoar sa ris efkes neigiet en opmerkt hwet it foarnaemste libbensdoel fen fölle mensken is — en der by forgeliket hwet de master fen 't kristendom leard het; den stiet it eigentlik al dealse skean for 'n oar, en 't slût as in rûn lid op in kantige doase.

Der benne ek guods dy 't hjar înbieldsje liberael to wêsen, en doch faek blike litte dat se der gjin bigrîp fen ha hwet it seit liberael to wêsen. Ek benne der guods dy 't in tsjinnichheid habbe in 't wird liberael; en sökken kenne doch în hjar dageliks dwaen en litten

wol ris fölle liberaelder wêse as in hopen dy 't it wird liberael în hjar flagge fiere. Dat wird liberael is wer sa'n ûthiemsk wird. Om fen sökke wirden de echte suvere biteikenisse goed to fetsjen, der het de beste soms wol oan. As ik it wol hab is de algemiene wiere biteikenisse fen 't wird liberael: Libje en libje litte. Dat wol mei oare wirden sidse: As men for yen sels fry wêse wol în yens tinken en dwaen en în 't ûtoefenjen fen yens saken, den mat men ek alle oare ljue dyselde fryheid ginne, en bisorgje wolle as se der yet sûnder benne. Dat is nou in leare, scoe 'k sidse, der 't nimmen, as er sîn forstan het en brûke wol, hwet op tsjin ha ken, it selde ta hwet rang of stan of ta hwet tsjerke as er heart. Mar as 't yen den om te dwaen is den ken men net altiid yens eigen eare en foardiel op 't each ha. Den mat men ek ris hwet opofferje wolle oan 't algemien bilang. Deroan hapert it wol ris hwet tofölle, leau ik, by in hopen ljue dy 't liberael hjitte en miene to wêsen. De fiskwîven wolle ûs, as se 't lappe kenne, wol ris lîtse kabeljauen for skîlfisken forkeapje. Sa komme der ek lîtse aristokraten foar, dy 't for liberalen tröch gean. Mar as wy skîlfisk keapje, wolle wy ek skîlfisk ha, en gjin göllen, sa 't se dy dingen în Dongeradeel neame, — en praten is neat mar dwaen is in ding.

Der is yet in wird dat men tsjinwirdich gau ris heart. Dat is 't wird foarûtgong. Ik mien soms op to merken dat der ek ljue benne dy 't der forkearde înbieldingen oer habbe. As ik goed sjuch, den ken de foarûtgong forgelike wirde by in ûrwirk dat altiid al weroan opwoan wirde mat, oars bljuwt it stean. Mar 't is in ûrwirk der 't gjin

heel feste gong în sit. Soms giet it to hird foarût; den wiist it al middei al is 't yet mar skimermoarn. Den mat it hwet opkeard wirde. Soms giet it ek to sunich; den sakket it sa, dat it lang net by de tiid bljuwe ken. Den mat it wer hwet oantreastge wirde. De löft en 't waer habbe ek in hele boel înfloed op dat ûrwirk. Men ken ek net bilette dat der wol ris fry hwet stof en smoargens în komt. Derom mat it nou en den ris skjin makke wirde. Men ken 't ek net keare, dat der soms guods hjar lompe hannen oan slaen, dy 't der gjin forstan fen ha en der dôch hwet oan dwaen wolle. Dy kenne 't în ien amery sa goed bidjerre, dat der in hele boel drökte mei is om 't wer în order to kryen. Sadwaende mat der altiid op dat ûrwirk past wirde en men mat der by de tiid lans trou de han oan halde. Mar dat is gjin ien menske wirk; der mat elk sines ta mei dwaen.

As 'k it nou goed opmirken ha, den benne der mensken dy bieldsje hjar în, dat de foarûtgang sa'n soarte fen in »ren-allenne" is, en dy is nou al sa goed oan 't roljen dat men ken him mar stil sîn gong gean litte, den scil er fen sels wol to plak komme. Hja bljuwe derom mar nochlik în 'e briedstoel sitten en smoke ût de lange piip en lêse de krante. Ja, hja lêse ek tiidskriften en oare boeken, hwent hja wolle op 'e hichte fen de tiid bljuwe; mar hja stekke hjar jild ljeaver în bûtenlanske pompieren as în friske spoarwei-ûndernimmingen.

Dat ûs maetskippy oan sökke en yette mear forkearde înbieldingen sukkelt, scil in oar allike goed sjen kenne as ik. En dy kwael is slimmer as de treddeiske koarts.

Hwerom? As immen mei de koarts omtôget, den wol er der graech sa gau as 't ken wer ou wêse. Hy wachtet tröchgeans net lang om der middels for to brûken, dy 't er dildich innimt, al smeitse se bitter en mal. Mar as immen forkearde înbieldingen het, der fielt er him nochlik by en hy mient sa sûn to wêsen as in fisk. En derîn sit ît him nou eigentlîk, dat înbielding safölle slimmer is as de treddeis koarts. Immen dy 't sökke ljue foartsterket in hjar forkearde înbieldingen is hjar frjûn; mar ien dy 't der oan toarne wol om hjar der fen to genesen, dy het kans dat er ûnfrjûnlik oustegere wirdt en dat se in hekel oan him krye.

Inbielding is faek glêdwei ûngeneeslik; ek derom is 't sa'n freeslike slimme kwael. Soms ken der yet ris ien ou holpen wirde mei in liepe slach. Ik hab ris fortellen heard fen in man dy bielde him în dat er gjin hölle hie. Dat wier nou ien dy 't plak ha moast în dat hûs to Frjenstjer op 't Harnser ein. Under de ljue dy 't der net hinne hoeve, benne faek guods, dy bieldsje hjar în dat se wol tige by tige in hölle ha, al is 't oars neat as in opblaesde bonge. Mar disse man bielde him nou în dat er gjin hölle hie. De omstanders mochten der tsjin prate en him dat op alderhanne menearen oars bitsjutte wolle, dat holp neat. Op 't lest fûn der ien ût, hja moasten dy man ris in leaden hoed op sette, sûnder dat er der erch în hie. Dat waerd dien, — en do bigûn de man mei gauens to kleyen dat er pine în 'e hölle hie. En sa, seit it forhaeltsje, — krigen se him wer în 't bigrîp dat er sîn hölle yet net miste.

Op sa'n menear ken der soms ris ien mei in ienfaldich middel fen dwase înbieldingen ou holpen wirde. Mar

dat is in treffer; it slaget lang altiid net. As de kwael in de jonger ein sit is der faek yet wol helpen oan; hwent as in menske in eintsje in 't libben op komt, den kriget er wol gau ris in pomp of in stomp; en as dat him den op 't rjuchte plak treft, den ken er der al licht ris in goed stik înbielding trôch kwit reitse. Bart dat net en komt immen op sîn jierren, sûnder dat er fen sîn înbieldingen ûntlestge is, den is der ek net fölle hope mear op betterskip.

As 't ûs om foarûtgong to dwaen is, den mat it ûs ek om wierheid to dwaen wêse, en de wierheid ken net oerwei mei forkearde înbieldingen. Derom: elk dy 't kans sjucht om forkearde înbieldingen ût to rûgjen, dy ried ik oan om dat net to litten, hwent dat is fen bilang for de hele maetskippy. En ik leau dat elk în sîn plak der wol hwet ta mei dwaen ken, as 't him mar înmoed is. As wy ûs inbieldsje dat der al genôch dien wirdt, of dat alles al moai goed în order is, en dat wy 't derom wol efkes op 'e rimen drjuwe litte kenne, den benn' wy sels ek net sûn oan 'e lever.

Te bislût winskje 'k alle mensken ta, dat se biwarre bljuwe meye for de treddeis koarts en ek for de kwael dy 't yet fölle slimmer is.



## Fen 't Iene in 't Oare.

ABE EN BIENSE.

—

ABE.

Ha jy nei Leautermerke west?

BIENSE.

Dat scill' jy sjoen en heard ha, fest.

ABE.

Ik ha jo riden sjoen, nou ja,
Sa 't like, wol nei Leaueid ta;
Mar 'k woe den oars jo wiser ha.

BIENSE.

Wel ljeave sauntsien! hwerom dat?

ABE.

In man, dy 't sin forstan het, mat
Net mear nei merkepretten sjen.
Tsjinstboden, greate en litse bern
Ha 't der mei op; mar ik en jo
Habbe ommers 't nys der lang al ou.

BIENSE.

Ja, mar as elk der hinne giet
Kry 'k ek der somtiids sin oan yet.
In menske is doch sa fen bistean,
Hy giet graech der 't mear oaren gean.

ABE.

'T Ken wêse, mar dat is my nou
For 'n ferme kerel doch to flau.
Dy merkeboel mat ût 'e wei;
Döch ljeaver der jou best ta mei.
Jy sitte hjir en der mei în,
Mar woll' je nuttich wêse, bîn
De kat de bel ris oan en bring
Nei 't yeskelân sa'n heislik ding.

BIENSE.

Né, goede frjûn, dat döch ik net.
It folk, it wirkber folk forset
Him hird tsjin hwet men döcht mei 't doel
Om de alderwetske merkeboel
Oan kant te kryen. Jier op jier
Wol 't ienkear habbe sa'n plesier;
En as men dat bilette wol,
Den geane se oan as mal en dol.

ABE.

Den benn' de rjuchtforkearde ljuw
Al baes, nei 'k nou fornim oan jo.

BIENSE.

Men hoeft net fölle war to dwaen
Om 't merkespil de knoei to jaen;
't Het bûten dat de tarring al,
En rekket swietwei în 't forfal.

ABE.

Dat hearde 'k faker, ek fen ljuw
Dy 't krekt allîk sa benne as jo:
As 't merke is blîkt it wol, dat hja

Der ek yet tige nocht oan ha.
It wirkfolk is 't allenne net,
Dat opset mei de merke het.
Der wirdt aloan tröch elk en ien
Yet safölle oan 'e merken dien;
Sa komt it în gjin hûndert jier
Yet mei dy mallichheid sa fier
Dat se ûtgiet as in emtsje kears.
De measten benn' 't yet lang net wears.

BIENSE.

Hwerût men, tinkt my, dûdlik sjucht,
't Is nasjonael, dat menkenocht.
De mensken wolle söks hwet ha;
Lit derom dit mar swyend ta.

ABE.

Der benne in hopen dingen by,
Dy komme net oerien, tinkt my,
Mei hwet foarûtgong hjitte ken.
Der halde jy oars ek sa fen.
Dat malle springen op en del,
Dat skreauen, rasen lûd en fel,
Dat sûpen sûnder skik of roai,
't Iene is sa min as 't oare moai.
Den somtiids ek yet fjuchtsje en slaen
En oare bjustre dingen dwaen;
't Is faek alhiel in menskegriis.
Stelt immen op foarûtgong priis,
Den mat er der in walge în ha,
Mar dwaen der sines net mei ta.

BIENSE.

Nou, 'k stel de merken rekken dien,
Den moast men doch it oar of 't ien
Derfor wer sjen în 't plak to jaen,
Om 't algemien it sin to dwaen.
Der wirdt al hjir en der nei socht;
Folksfeesten wirde er al bitocht,
Dy benn' faek moai en jowe nocht.
Mar hwet men ek bitinkt en döcht,
In pretsje mat er efternei.
As dat net wirde ken of mei,
Den ha de measte mensken gau
Hjar nys en aerdichheid er ou.
In pretsje mat hwet fryery
En ek bihoarlik fochte by,
Oars het it noait de rjuchte tier.
Mar döcht men hwet în 't iepenbier,
Den komme er altiid guods op ta,
Dy 't nocht oan swiid maltjirjen ha;
Oan sûpen swetsen en gebear,
En oare rare dingen mear.
Dat wirdt yet wol fen sökken dien,
Dy 't ûnder 't bot en dom gemien
Net rekne wirde, mar dy 't gean
For ljue dy 't op hjar eare stean.
Ja, waerd er în de heger ein
Net sûpt en swolge en bûtenslein,
En halde 'm elk der by de miet,
As 't op in pretsjehalden giet,
Licht learde 't domme folk den gau

Fen sels sîn malle streken ou.
As elk sa fier komt, dat er fielt
Dat mal net moai is: nou, den pielt
Er ek mei sök maltierjen net,
Der 't elk in tsjinnichheid în het.
En wol dat ût 'e mode gean,
Lit den de merken mar bistean;
Den benn' se sa'n bult minder net
As mannich oare set of pret.
Elk mat în 't stik fen wille en nocht
Sels mar bitinke hwet er döcht,
En dy 't it skandlik döcht en grou,
Kryt derfor skande en neibirou.
Hwent elk kryt nou al jimmer mear
Bigrîp fen goed fetsoen en ear.
Men skrept mei 't ûnderwiis sa hird.
Dat elk en ien al wiisder wirdt.

ABE.

Jawol, der wirdt nou fry hwet leard,
Tominsten wirdt der gans fen beard;
Mar mei de wîsheid fen ûs tiid,
Giet my it somtiids al to swiid.
Al jimmer tinkt in snoade kop
Wer frjemde nyichheden op;
Dy wirde dalik mar wer leaud
En elk en ien tomjitte skreaud.
Sa wirdt nou al for fest oannomd,
Dat mensken benn' fen apen komd,
Omdat in frjemde bîsfynt dat,
Sa seit men, klear ûntditsen het.

Hy het deroer in boek ûtjown,
Nou het sîn leare byfal fûn.
Dy 't boek net liesen, leaue 't best;
Hwent dy 't dat boek naukeurich lest,
Dy seit oan 't ein: Fordeald! ik wit
Er neat fen hwer 't de knoop hjir sit.
Men wirdt er staf fen en biroerd,
En fettet doch de saek net goed.
Mar der 't men sök ding leaue ken,
Der sit it sûn forstan yet tin.

BIENSE.

Dat is sa fier net mis, tinkt my.
't Is ommers swiid ho 'n apery
Men daegliks ûnd'r 'e mensken sjucht.
De helt fen hwet men lit en döcht,
Dat döcht en lit men om in oar.
Bitoefte gûten dögge 't foar,
Den folgje de oare ljuwe elkoar
En dögge 't eptich nei. Is dat
Gjin apery? Fordeald! men mat
Sa 'n boek wol leaue, al lest men 't net;
Hwent apery stelt hjir de wet.
Ik seach langlesten op in dei
Foar 't fenster sitten Jan Pohei,
Alhiel end al în 't wît omtrent.
Hy apet hearen nei, dy fint.
Do kaem Jan Stultus der foarby,
Dy 't nauliks prate wol tsjin my,
Dy lichte der foar 't gles de pet.
It glimkjen litte koe 'k hast net,

Mar hy seach sa fornaem, it wie
Krekt as er altiid hear west hie,
En net in moalsek töld mei rûmt.
Ik tocht, as 't yet hwet slimmer komt,
Den bringe sökken my sa fier
Dat 'k wrachtich leaue mat for wier,
Dat grif in aep en Adam net
Us bet-oer-oareheit west het.
Hwent mannich kwast en greatske Pit
Is de apestreken yet net kwit.

ABE.

Jy habbe er fest yet ek hwet fen.
Jy ha 't niis sels forklearre, man,
As elk en ien nei merken giet
Kry jy der ek wer sin oan yet.
Dat liket ek op apery.
Mar mei dy gekheid gean se my
To fier tsjinwirdich; ik wol sa
Mîn bern net mear nei skoalle ha.
Hwent wirde hjar dy kluchten leard,
Den giet de boel alhiel forkeard!

BIENSE.

Jawis! den scille op 't lest jou bern
Jo sels yet for in aep oansjen.

ABE.

Né, dat is gekheid. Mar ik wit
Hwer 't elk tsjinwirdich fol fen sit.
Natûrkinde is by alleman
De leuse, der wit elk hwet fen.
Op skoalle wirde ek der de bern

Mei fûrre; en 't lit him maklik sjen
Hwet der fen komt. Dy apery
Forkindicht master ek der by,
Omdat dat ek naturkinde is,
Of ljeaver hjit: hwent fier is 't mis! —
Dat söks de bern inprinte wirdt,
Dat is allenne net ûnnut,
Mar 'n ding dat nimmen dildsje mat;
Hwent der komt ûngelove ût foart.
Dat giet net goed! de dealehael!
Den ljeaver kristlik nasjonael.

BIENSE.

Fy man! ik woe jo wîser ha,
Dat je elk tröch lûde röppens sa
Jo dingen blaze litte în 't ear,
Der 't neat fen oan is. De apelear
Wirdt net neamd in de skoallewet.
Hja pleagje foege berntsjes net
Mei sökke dingen, dy 't in man
Op jierren, mei in flink forstan
Net ienris goed bigripe ken;
Lit stean in toalvejierrich bern.
En Darwin, dy 't dat earst bitocht
En skreau en ûnd'r e' mensken brocht,
Het ek net sein for fest: »it is
De wierheid hwet ik jimme sids";
Mar: »'t ken sa wêse, tinkt my sa,
Ik mien, dat 'k der for grûnen ha."—
Der wirdt nou wol oer praet en dien,
Mar leaud for fest hast fen gjin ien.

Nou benn'' der fen dy röppers, dy
Ha 'r nocht oan en bilang der by
Om al hwet ny is skea to dwaen
En skandlik derop ou to jaen.
En sökke knapen röppe nou
Tsjin goede, mar hwet domme ljuw:
»Pas op! it giet alhiel forkeard.
It wirdt de bern nou ek al leard,
Us alderearste oer-oareheit
Wier Adam net, sa 't Mozes seit,
Mar 't wie 'n gorilla-aep!" — Wel man!
De mensken grîzelje der fan.
Sa ha dy lûde röppers gau
It folk oeremes, dat it grau
Op alle nye ljochters het.
Mar 't wit fen redenearjen net,
It haldt fen bruyen, smiten slaen,
Om sa 't gelove lucht to jaen.
En derom is sa 'n stooklery
Net felle kristelik, tinkt my.

ABE.

Dat 's goed. Mar as men 't nye ljocht
Net jimmer tsjin to kearen sjucht,
Hwer gîng it den yet hinne în 't ein?
Waerd der nen bît tsjin dien en sein,
Den waerd mei al dat freamd gemael
Yet alles- internasjonael.
En den fleach alles oer 'e kop,
En al hwet kristlik wier halde op.

BIENSE.

Sa bjusterbaerlik kaem 't net gau.

Mar dit ben 'k dalik iens mei jo,
Dat tsjinwar goed döcht oan in saek.
Dat blikte my al wit ho faek.
Hwet wille jowch ûs 't libben ek,
Hiene alle mensken ien bistek?
't Forfeelde ûs, tinkt my, hjir ûnfûch,
As 't noait gjin hispleryen jowch.
Bitink mar, as der ien mei smert
Soms în in herberch wachtsje mat,
Ho gau forfeelt him den de tiid.
En altiid is er tige bliid
Sa gau 't er den in makker het
 Py 't graech mei him in spil biljet.
In greidboer wit net fölle ried
Mei dagen hjerstich kald en wiet;
As dat hwet dûrret, leau ik fest,
Dat him it libben op it lest
Bynei ûndraeglik wirde scoe,
Hwennear 't er net ris damme koe,
't Sy mei sîn fynten of sîn bern,
Of bûrljue, dy 't ris by him sjen.
De trekskipbaes dy wit it wol,
Men skold him faek de pogchel fol,
As 't folk net beusich halden waerd
Mei 't doomnyspil of mei de kaert.
It spîljen haget föllen swiid;
En hwet is spîljen oars as striid?
En hwet is mannich hisplery
Oars as in dam- of skaekparty?
Ien skaekmat sette of pûsterslaen,

Der is 't mar altiid om to dwaen.
Dat giet om de eare of om 't gewin,
Of om 't men 't net stil hirde ken.
In hopen meitse in lûd misbaer,
Krekt as bistiet er great gefaer, —
Oer dingen, dy 't se, goed bisjoen,
Wol stiltsjes reste litte koen;
Den kaem er neat gjin neideel fan.
Mar as men röpt tsjin alleman,
Komme ek Jan Rap en hjarre er by,
En röppe mei ût apery.

ABE.

Sa prate jimme graech, dat 's wier,
En tille oer neat, sa 't liket, swier.
En hwer 't de tsjinparty for striidt,
Dat 's allegjerre net in bît.
Mar as den mannen mei forstan,
Sa 't wy se habbe hjir in 't lan,
Tsjin 't nye ljocht to fjilde gean,
En witte goed hjar man to stean,
Dat smakket föllen tige min.
Hja warre hjar der bjuster tsjin;
Faek oars net as mei skimpery.
It blikt derby genoch, tinkt my,
Hja achtsje 't lang net sa gering,
As is 't in neatbitsjuttend ding,
Dat wol fensels bisakje scil.
Hja halden oars hjar ommers stil.

BIENSE,

As soms Eölus 't bjuster döcht,

Deroan het nimmen fölle nocht.
Hy reaget tek en pannen wei
En nimt faek alde skoarstiens mei;
Hy skuort de beammen ût 'e grûn,
Smît mûnlen om, struit planken rûn,
En blaest în sé sa mannich skip
Op 't strân of op in hirde klip.
Nou, scoe men der gjin noed mei ha?
Der benne oerfloedich reden ta.
En lîkwol wit men, hirde wîn
Der sit in bulte foardeel în.
Do 't fline hjerst de stormwîn kaem,
Do tocht men: as dy rîsen daem,
Dy 't oanlein wirdt în 't frîske Wâd,
Sa ny en farsk, it nou mar haldt.
It blîkte dat it oars-om wie,
En dat de stormwîn goed dien hie,
Omdat er fry hwet skil en slîk
Oanfierd hie for dy prikke-dîk.—
Döch tsjin foarûtgong fry jou best
En stel jo sels der mei gerest,
Der komme goede fruchten fan. —
Soms krekt oars as jy tinke, man!
Kear' jy tobek, den set in oar
Him ek safölle mear to skoar.
Sa docht in ding, al skînt it tsjoed,
In 't einbislût soms fölle goed.

ABE.

As 't oars al gjin fortûten döcht,
Den ken 't for 't Winterjûne-Nocht

Al licht yet goede stoffe jaen
En sa wer nut en foardeel dwaen.
En derom mensken, ha gjin frees,
Der bart gjin ding alheel forgees.
Ien dy 't yens neideel het în 't sin,
Bisorget faek yen great gewin.
Dat ûnderfînt sels dominy
In dagen fen de kiesery.



## Sin en Wille ken fölle tille.

DIRK en MURK *în 'e herberge.*

—

DIRK *sit to krantelêzen, wîls't* MURK *înkomt*

MURK.

Jûn Dirk! yet sûn?

DIRK.

Jûn Murk! Utmintend. Jy ek goed?

MURK.

Kom, is de krante er al?

DIRK.

De Leauter, ja, fen hjoed.

MURK.

Hwet nys?

DIRK.

Net fölle; oars neat omtrent as kleare kiezen.
Dat slaen ik oer, dat 's om 't forstân hast to forliezen.

MURK.

Ja, takom tiisdei is 't for stemmen wer de tiid.
Wy krye diss' kear hjir, wol 'k leaue, in swiere striid.
Mar derom net, ik tink, wy kenne 't yet wol winne,
As we allegjerre mar goed op ûs iepenst benne.

DIRK.

Ik sjuch hja wolle hjir Jan Gjalts ta riedslid ha.

MURK.

Jawol. Dy liket jo fest ik sa slim net ta.

DIRK.

Nou, ik scil disse kear it stemmen, leau 'k, mar litte.
't Ken my neat skele hwa 't der op it kjessen sitte.
It jild-opbringen bljuwt doch altiid like slim.
'k Stean în bistan soms, dat ik orthodoksen stem.
Dy benne op 't nye tsjin, en liberale leden
Dy benn' mar wakker hjit op alle nyichheden,
Dy 't bulten kostje. Dat gjit langer al to grou,
As 't sa mat, wit je hwet, kry ik it nocht er ou.
Gjin bergen benn' to heech, sa 't liket, for dy hearen,
En tûsen gûne is neat mear as in klap oan 'e earen.

MURK.

Kom, kom, hwet skeelt jo nou? Jy ben wol wîser, fest.
Jy habbe altiid in man oars fen foarûtgong west.

DIRK.

Dat ha 'k; mar as se den op 't lest de boel oerdrjuwe,
Den ken men der, fordeald, doch ek net iens mei bljuwe.
Der wirdt mar alles dien hwet în 'e tûsnen rent,
En de omslach wirdt sa heech, in daegliks menske ken 't
Hast net mear ûtstean sa 'n bilesting to biteljen.
Is dat nou moai, de ljue sa 'n jild fen 't liif to heljen?

MURK.

't Is wier, în ûs gemeinte is gans in bîtsje dien
In korte jierren, mar ûnnedichs neat, nei 'k mien.

DIRK.

Der wirde skoallen boud, mar tige greate rûmme.

Dat 's allegjerre goed, der wol ik net op komme;
Ik ben foar 't ûnderwîs sa goed der immen is.
Mar ien ding, wit je hwet, dat neam ik gledwei mis.
De masters wenten wirde ek hûzen as kastielen;
En masters, 't measte part, benne ommers earme sielen,
Hja kleye as mirden, derom is 't fest ek wol wier.
Mar is de mastersfrou in bîtsje kein en kwier,
Den mat în 't deftich hûs ek deftich hûsrie komme.
Mar masters traktement is net sa 'n greate somme,
Dat dy for sôks in bulte narjen fele ken.
En hwet is den 't bislût? Wy krye fjirst to min,
't Roait neat; wy matte mar ris om hwet opslach freegje.
De Rie is liberael, dus dy wol graech forheegje.
En wier is 't, dat dit ek omtrent wol wêze moat,
It iene komt fen sels wer ût it oare foart.

MURK.

Ben je ûngemaklik om 't jou granen, flaechs en beane
By disse lange droechte op 't fjild to kwinen steane?
't Is algemien bilang, dat elk en ien goed leart,
Omdat goed ûnderwîs de earmoed stellich keart.
Oer dy saek wol 'k nou net langwilich redenearje;
Ik wit, dat jy dat krekt sa goed as ik weardearje,
Mar komt de ljue, dy 't der de noed en sorch for ha,
Ik mien de masters, den gjin fiks înkommen ta?

DIRK.

Dat sids ik ek; mar hwet is der fen nou de mjitte?
En hwer 't fen komme mat, dat mat men ek mar witte.
Rjuw lîtse borgerljue matte ek mei 'n înkomst ta
Fen wiks in gûne of tsien. Woll' dy forheging ha,
Den matt' se er mar om skreppe en meitse dat se 't krye.

Mei sökke ljue ken 't ek gjin bûtensprongen lye.
In hopen benne faek net wis fen hjar bistean,
Mar lidse jimmer bleat for achterût to gean.
It is mei noed en sorch, dat se altiid skrippe en switte.
En sökken mat men mei der ta bitelje litte,
As me oaren opslach jowt. It falt hjar stellich hird,
As fen hjar jild in oar mar flink bitelle wirdt.

MURK.

Né, dat is mis; men mat fen sökken dat net helje.
Dy mensken matte f'ral sa min as 't ken bitelje.
As sökke ljuwe, mei fiif hûnderd gûne of seis,
Hwet rampen krye, benn' se skielik op 'e reis
Nei de earme steat; dus mei men wol fen sökke ljuwe
Hwet noed stean, dat se mar in hjar effearen bljuwe.
In hûsgesin forsorgje is danich hwet oan fest.
Dy 't dat mei skrippen döcht, dy wart him wrachtich best,
En döcht for 't algemien bilang dermei saföllе,
Dat ik scoe sökken wol bilestingfry ha wolle.
't Mat komme fen de skeaf, goefrjûn, net fen 'e ban.
De ljue dy 't tûsnen habbe en fjilden eigen lan,
De ljue dy 't jier op jier saföllе jild oerwinne,
Dat se, ek al libje s' rîk, 't net heal forbrûke kenne,
Hwertröch se jimmeroan al tsjûkker reitse in 't smoar,
Fen sökken ken hwet ou ta foardeel fen in oar.
Lit fry gemeinten en provincyale bistjûren
Mar wirken dwaen ta nut fen borgers en fen boeren,
Dat mei gjin kwea, der is yet wol kaptael in 't lan.
Mar 't mat net komme fen de lîtse warbre man.

DIRK.

Jy prate hwet! de swan dy is op 't lest sîn fjerren

Allike nedich as de mosk; as 't allegjerre
Fen ien kant komme mat, den giet it ek net goed.
It jild dat immen wint mei 'n hopen sorch en noed,
Dat wol er tröch in oar him net ûntpuolje litte.
Dy ljue, dy 't în de Rie to redenearjen sitte,
Dy stelle der mar gau in hopen dingen fest,
Dy 't tûsnen kostje matte; en 't is doch op it lest
Us jild, fordeald! ûs jild, der 't hja mar oer biskikke.
En ken den de înbar wer de ûtgaven net birikke,
Den matt' wy mar wer mear op ûs biljetsjes ha.
Dat is gjin spil allîk! hwer mat dat hinne sa?
Den woene je ek yet guods fry fen bilesting skatte?
Den scoene wy ek dat alwer oanfölle matte.
'k Wit yet net fest as 'k takom tiisdei stem of net;
Mar 'k wit wol dat ik jo net op mîn brjifke set.

MIRK.

Dat matte je ek net dwaen, dat wier allike fölle
As om 'e nocht. Mar jy scill doch wol leaue wolle
Dat mannich borgerman net fölle misse ken.
It is in djûre tiid, der kampe föllen tsjin,
Dy 't daelk hjar înkomst net sa hird forheegje kenne
As de ître waren mei de priis omhegens renne.

DIRK.

Ja, 't is in djûre tiid, der kleye föllen oer;
Mar 'n hopen mensken meitse ek sels hjar 't libben djûr.
Der is tofölle pronk en steat by fölle ljuwe. —
Dy 't barre mei wol ljeafst derîn net efter bljuwe,
En dy 't net barre mei, mar lîkwol meidwaen wol;
Dy kriget den fensels de hannen dealse fol.

Hy het altiid to min, in swiere striid to striden;
En skout it op 't regear en op 'e djûre tîden.
Hja stalle în disse tiid in hopen dingen gear;
Forieningen dy komme er geande wei al mear,
En 't nut der fen der heart men danich soms fen blaffen.
Ik woe 'n foriening ha, om 't pronkjen ou to skaffen;
Dy laffe modesucht, der 't fôlle mensken sa
Hjar oan forslaefje, dat se oars neame nocht oan ha
As hwet de mode seit. As we op foarûtgong rômje,
Den mei me ek wol ris op dy greate dwaesheid tromje,
Dy 't al to strîdich is mei alle sûn forstan,
Om sa în swang to gean în sa 'n foartreflik lan
As ûses altiid hjit. In fôlle hûsgesinnen
Fen greate en lîtse ljue bringt hja de kanker binnen.
Guods dy 't it goed ha koen forslingerje hja sa
Oan pracht en greatheid, dat se neat as lyen ha.
As fôlle borgers dy menear fen dwaen forseyen,
Hja hoefden den oer hwet bilesting net to kleyen.

MURK.

Sa lang 't der în 'e wrald bilesting bljuwt bistean
Scille ek de mensken der oer kleye, 't helpt gjin bean
Op hokker bûch se 't draye of liede of stjûre wolle.
Bilesting bljuwt in lest. Al het men noch sa fôlle,
Men klaget oer de lest fen de opbringst bare gau.
Dat hearde 'k ommers jûns al dalik wer oan jo.
It ken soms brîk, mar sa brîk scil 't net maklik kenne,
Dat ik minister wird; doch stel ris, 't mocht sa renne;
Wol ik jo sidse hwet 'k den skielik die?

DIRK.

Wel nou?

MURK.

Al hwet bilesting wier, dat skafte 'k gled wei ou.

DIRK.

Nou, dat is gekkepraet; wy witte 't allegjerre,
Mei 'n lege schatkist wirdt gjin lan to wrald regjerre.

MURK.

Ne, wis net! Ik woe goed hwet in 'e skatkist ha.
En der hie 'k, nei 't ik mien, in kostlik middel ta.
In alle stedden stichte 'k greate magasinen
En greate winkels, der 't fen alles wier to finen,
Fen klaying grou en fîn, for borger en for boer;
For jiffrou en mefrou, goekeap en tige djûr.
Ek skroarren woe 'k oeral oan 't wirk ha, op rîks kosten,
For manljue 'n frouljue. Ja, dat waerden fette posten.
In modewinkel en in huodsjemeitsery,
Al hiel end al în 't great, koe der yet ek wol by.
En den in magasîn fen goud- en silverwaren,
En glesguod en porslein en oare fine snaren.
In rîdtûgmeitsery în elke sted, — in magasîn
Fen hûsrie djûr en moai, ût Brussel en Berlîn.
Tapiten, matten, — 't is sa gau net op to tellen;
Mar alles, hwer 't de ljue hjar jild graech oan bistelle
Woe ik se fen forsjen; ek koeke en fîn banket
En alles hwet men op bisiten nedich het.
De winst der fen, dy moast den în 'e skatkist floeye.
Den hie 'k my net mear mei bilesting to bemoeyen.
Ik krige oerfloedich jild, en hwet it moaiste wier,
De mensken prött'len net, mar jowgen 't mei plesier.
Bilesting is in pleach; mar eigen sin en wille,
Ho dwaes en kostbér ek, ken alles dwaen en tille.

DIRK.

Ja, mar der benne ek ljue yet fy fen pronk en steat,
Mei jild en goed genoch, fen sökken hien je neat.

MURK.

Dat scoe 'k bisiikje. Den bitocht ik alle jierren
In great mirakel, dat ik komme liet fen fierren;
Sa 'n soarte fen in ding as Myers hîngstespil,
Mei great lawai. Al wier 't den în 'e grûn in prul,
It wier foldwaende, as mar de ljue der hird nei roanen,
As hiene se oerlest fen rîksdaelders en fen gûnen,
Der 't oars ûnmogelik plak mear for to finen wie.
As 'k alle jierren sa 'n fortoning 't lân trŏch hie,
En 'k koe dat altiid op 't ûnbîdichst wer fornye,
Den scoe 'k fen alle ljue wol jild în 't laedsje krye.

DIRK.

Né, immen dy 't der neat oan misse woe koe fry.

MURK.

Ja, derom waerd it just sa 'n moaye flikkery;
De measten scoene graech hjar jild der oan bistelle.
As ik ta nut fen 't lan dat jild sa binnen helle,
Wier dat net better as dat wit hwer earne wei
Sa 'n troep hjir efkes komt en nimt in knorre mei?
Men wol hwet ha for 't jild, al is 't ek wîn en fjerren;
't Is fŏllen goed forgien, dy 't derop spekeljerren.
Wirdt soms în ûs gemeinte 't iene of 't oare dien,
Der 't elk geriif fen het, men klaget stien en bien
Oer 't jild-opbringen; mar dat Myer f'line simmer
Sa 'n jild sleepte ût ûs lan, wier dat net fŏlle slimmer?
It menskdom wol, sa 't skînt, forrîfle wirde sa.
Derom woe ik sök jild mar în 'e skatkist ha

DIRK.

Ja, mar 't scoe doch net gean mei al dy kinstneryen
Fen elk, dy 't misse koe, sîn oandeel los to kryen.
Der roanen guods by tröch. Der ha je fromme ljuw,
Dy benne oukearich doch fen alle ûtwrîdsk bidrjuw.
Hja meye gjin weelde en pracht în klean en hûsrie lye;
Hwent dat is idelheid. Bisîtsjen, gasterye,
En moaye weinen, der benn' se ek fensels op tsjin;
Hwent ienfald, nedrichheid, dat is hjar doel en sin.
En dy fortoningen, der 't oaren glean op benne,
Benn' net for hjar, hja gean der ljeaver dwers fen denne.

MURK.

Sa benn' se er al, mar jy witt' like goed as ik,
Forskate fen dy ljue benn' fry hwet oars fen skik;
Dy litte oan nedrichheid en ienfald hjar net kenne.
En dat se ek net sa fy fen wraldske feesten benne
As 't liket, der benn' somtiids ek wol bliken fen.
Lîkwol hja benn' der, ja, dy benne op sök ding tsjin.
Mar sökken scoe 'k doch ek wol fen to toppen witte.
Den scoe 'k in sindingsfeest ef sahwet halde litte,
In kear of hwet în 't jier, den hjir ris en den der.
Den krige 'k fen dy ljue mîn oandiel ek al wer.

DIRK.

Jy scoene, siker wier, in freamd minister wêse.
As 't koe op sa'n menear, den scoen we er wol fen lêse,
Dat hjir of der in foarst of lans-regent sa docht.
't Is eigentlîk oars neat as praten om 'e nocht.
Sa op 'e dwaesheid fen de ljue to spekelearjen,
It sprekt fen sels dat dat gjin stîl wier fen regearjen.

MURK.

Ei, tinkt jo dat? It wirdt doch wrachtich wier wol dien.

DIRK.

Al? By de Turken of Sjinezen den misskien?

MURK.

Né, în ûs eigen lan. Dat skîn jy net to witten.
Ho maklik 't is de ljue bilesting jaen to litten,
Sa lîk as ik it woe, biwîse jy wer, man.
Jy bringe daegliks op en merke neat der fen.
It rent mei jo net oan, dat 's wier, der benne ljuwe
Genoch, dy 't jier op jier frywillich moai hwet jowe —
Ik wier yet în 'e hûs, do hiene wy in faem,
Dy 't letter mei in fint fen Harns to trouen kaem.
Der wier se mei hjar man do ek to wenjen kommen.
Dat wist ik wol, mar 'k hie neat mear fen hjar fornommen.
Ik tink it wier sahwet in jier of fiif forlîn,
Do kaem ik ris to Harns; mar 'k tocht net om dy Trîn.
Ik roan de Skritsen laus, der kaem hja my tomjitte;
Ik seach 't net ienris, mar hja wol, hja koe my yette.
Hja sei: nou matte je ek ris sjen ho 't ik it ha,
Ik wenje foart hjirby, mîn man is thûs. Nou ja,
Dat die 'k. Hja hiene der in drankforkeaperye
By 't flesfol, en men koe by 't romerfol ek krye.
Dat redde Trîntsje, wîls 't hjar man op Londen foer
As koufynt. 'k Moast hjar hûs bisjen; der bearde 'k oer
Ho knap en moai se 't hie. Hjar hûsrie net allenne,
Hja sels, hjar man en bern wien' kreep en kras trôch-
hinne.
Ik koe der oars nen bît as flinke wolfeart sjen.
En Trîn, dat wist ik, wier in earme widdous bern;

Hjar man hie ek gjin jild. En do dy menskken seyen:
Wy habbe ûs hûs al lîk en neat gjin grûn ta kleyen,
Do sei ik: Trîntsje, nou den gjit it jimme best;
Dat farren op 'e boat fortsjinnet tige, fest.
Hja glimke en sei: jy ha 't net goed yet în 'e rekken.
Mîn wolfeart ha 'k meast tröch de stuorkes fen de gekken.
Der op 'e toanbank hie se in fetsje mei in kraen,
Der koe me in romerfol mar efkes binnen slaen.
Der waerd tröch arbeidsfolk in boel gebrûk fen makke,
En dertröch wier ûs Trîn sa op 'e klûten rekke.
Dat wie nou yette mar in stikje în 't lîts, net wier?
Mar tink ris efkes nei, hwet slompen în in jier
De jildminister fen dy stuorkers binnen hellet,
En dat 's bilesting dy 't frywillich elk bitellet.

DIRK.

Dat ha je goed; wy habbe beide 't selde op 't each.
De menske is în 'e wrald himsels yet meast in pleach,
Mar wol doch altiid ljeafst de skild op oaren wrjuwe. —
Jy pleiten niiskes for de lîtse borgerljuwe, —
Forjit der ek net by de jonge hierde boer.
As dy 'n bistean het sjiet der tröchgeans ek net oer.
Mar as je 's op in freed op 't drökst to Leauerd komme,
En sjugge hwet der bart, den steane je ek forstomme.
Foarname winkels komme er geande wei al mear,
Unbîdich great, jy slaen de hannen der for gear.
Dy 't earst în 't lîts bigjint, dy bout mei korte jierren;
In hûs sa kostber, dat men ken 't er ût fen fjirren;
Dat sit mar stoppe fol fen djûr en prachtich guod.
Hwer bljuwt dat? tink ik wol, dat mat doch ek wer foart,
Oars gîng 't net dat de ljuw hjar greate kosten woanen.

Hja krye 't ek al fen de dwase ljue hjar gûnen.
Men sjucht dy winkels net forgees fol mensken stean;
Der scil sa 'n freed hwet in dy toanbank-laedsjes gean.

MURK.

'k Siet lest in Dong'radeel yet by in jong boerinne;
Dy ljuwe hiene yet gjin jier de pleats biwenne.
Hja jammere earst al oer de bjustre hege hier,
En do bigûn se, ho skandalich dat it wier,
Dat nou by Riedsbislût, for 'n spoorwei tröch dy kriten,
In healtûnsje ousein wie. Is dat gjin jildweismiten?
Sei 't menske, hwet bilang ha wy nou by sa'n wei?
Nen bît, scoe 'k sidse, mar bitelje matt' we 'm mei.
Men het sa 'n lesten al, en *der* yet ek în dele?
Dat giet to mal, dat ken ûs ponge op 't lest net fele.

DIRK.

Nou ja, dy praette er oer omtrent allîk as ik;
For sökke jonge ljuwe is sa 'n ding ek in skrik.

MURK.

Ik wier de freeds to Leaut; dy selde jong boerinne,
Dy seach ik der, hja gîng krekt Postma's winkel binne.
Do hab ik op 'e stoepe in poaske hjar biloerd;
Hja kocht in spiltsje moai kristoffel-silverguod.
Ik leau fen yet al mear, dat koe my minder skele;
Mar 't like wol, dat koe hjar knipke do wol fele.
Sök jild, sa 'k niis al sei, wirdt ûtjown mei plesier;
En derom woe 'k den mar, as ik minister wier,
De winst fen sök spil în de skatkist komme litte.
De mensken moasten den foaral net better witte,
As fen bilestingjaen wien' se altiid gledwei fry;
Hja halden ta bislût den ek in boel fen my.

DIRK.

Nou, ik woe ljeaver mar de weelde én pronk ouskafte.
Nwent wrachtich wier, dat is for fölle ljuwe in straffe.
In hopen scoene graech hwet minder der oan jaen;
Mar as de mode 't seit, den matt' se 't ek wol dwaen,
Alteas hja miene dat. Nou ken in oar wol sidse,
In hopen saken scoen gau op 'e side lidse
As în 'e maetskippy de weelde net bistie.
Dat leau ik ek wol, mar mei oare saken wie
Den sûnder missen ek wer fölle mear to winnen.
De slachters scoene alteas gans mear forkeapje kenne;
Hwent fölle pronkery en uterlike swier,
Wirdt ût de mûle soms to slim bilyd, dat 's wier.
Ik hab allenne 't each op lîtse sljuchtwei ljuwe;
Der koe by rike ljuw derom wol weelde bljuwe.

MURK.

Ik leau net, dat jou doel forkeard te neamen wie;
'k Scoe frese dat it net in boel fortuten die.
De measten woene net, dat scoene je ûnderfine;
Hwent as de mode 't seit, den lye se ljeaver pine,
En hûnger ek, as nei de mode net to dwaen.
En derom leau ik fest, jou plan scoe net bislaen.
Jy kenne Tsjalke Reins, dy ken sa stevich prjuwe;
For 'n gûne deis, dat ken er altiid op, wol 'k leaue.
En as er dronken is, den het er dy menear,
Den flökt er op 't bistjûr en op it lansregear.
Bilesting jowt er ek in hele boel to fölle.
Hy scoe de hele Rie wol 't lan ûtjeye wolle,
Omdat er tjirs to heech op 't oanslachbrjitke stiet,
Tröch dat it, nei 't er seit, net op 't foardelichst giet.

Mar lit nou by sa 'n man in drank-ouskaffer komme
En bringe 'm ûnder 't each ho 'n bjuster greate somme
Hy jierliks bringt oan 't rîk, just tröch sîn pimplery;
Hwet scoed er beare, dat bikaem him stellich ny.
Nou, siikje jy de ljue ris oan 't forstan to bringen,
Om oan 'e pronkery safölle n't op to bringen;
Den waerd it ek nen bît; jou wirk wier om 'e nocht.
Hwent lesten en biswier, dy 't immen sels him docht,
Dy draecht er dildich, mar as den der by gouds komme
Fen bûten în, den wirdt er noatsk, den wol er bromme.

DIRK.

Nou ja, ik scil der ek mar neat gjin war op dwaen,
Ik tink it ek, it scoe net nei mîn winsk bislaen.
Jou plan wier ek forkeard, jy woen de mensken ropje;
Dat ken ek siker mei 'n goed staetsbistjûr net klopje.

MURK.

Jy hiene sorch dat ik mei mîn bilestingplan
Gjin pingjen lûke scoe ten Jan en alleman.
Ik sids 't jo dat der în ûs lan by tûsnen benne,
Dy 't, as se wolle, fry fen jild-opbringen kenne,
En doch biteljе s' by de tiid lans flink oan 't rîk.
Dat dwaen sels earme ljue, 't is wier al klinkt it brîk.
Ik mien de ljue, dy 't în de haechske lotterye
Hjar jild forspîlje. Der woll' se ek om hûngerlye,
Alteas sa ben se er. Der is ek al lang tsjin skrjuwn,
Mar 't is oan diss tiid ta mei fleur în wêsen bljuwn.
It rîk lûkt dermei ek de gûnen fen de gekken,
Dy 't oars licht bûtenlans oan premielienings rekken.
De drankbilesting en de haechske lottery
Biwîse, dat der mei de jild-înpalmery,

Dy 't ik în 't sin hie, as se my minister makken,
Hiel maklik, sûnder lest, in boel wier în to pakken.
Ik sids nou net în earnst, dat wier de rjuchte wei.
Fy né! Allenne dit hie 'k mar op 't each der mei:
In menske gnorret gau; mar eigen sin en wille,
Ho dwaes en kostber soms, ken alles dwaen en tille.

DIRK.

Nou ja, dat wit ik wol. Mar dat in oar sa mar
Mîn jild formoesje scil, dat kar ik ou, hawar!
Sa faek der for de Rie wer leden benn' to stimmen
Bigjinne se elkoar ek it hier wer ût to kjimmen.
Den wirdt der prîsge en skimpt; 't giet beide faek to hird.
't Is brîk, ho 't den ien, dy 't men ha wol, glanse wirdt.
Den tink ik, wirdt er lid, nou is in healjier letter
In ûs gemeinte grif hast alles helte better
As 't wier oan diss' tiid ta. Mar 't bljuwt der meastal by.
En as 'k den mei de tiid mîn oanslachbriefke kry,
Dat 's iwich heger, — om 't se sa 'n bult ûndernimme.
En derom ha 'k mar sein, ik wol net langer stemme.
En dwaen 'k it al, nou den ken 't wrachtich wol bislaen,
Dat 'k orthodoksen stem; dy benn' tsjin jild-ûtjaen.

MURK.

As 't der den goed mei is! Der ha je Simen Ouwes,
Sîn pleats is, leau 'k, sahwet allike great as joues.
Mar hwa jowt în in jier meast ût oan arbeids-lean?

DIRK.

Wel ik; dat liket neat.

MURK.

En hwa ken best bistean?

DIRK.

Dat wit ik net sa lîk.

MURK,

Jy scille 't heel wol witte.
Jy buorkje best, oars scoen je 't jild-ûtjaen wol litte.
Howol, as Simen krekt sa goed as jy bistie,
Wier 't doch yet wier, dat hy safölle nut net die,
Om 't jy sa 'n bulte ljue fen daegliks brea forsjugge,
Derom allenne is 't goed, dat je oars as Simen dögge.
Is hy nou wiist, dy 't mar om halden is to dwaen?

DIRK.

Né, altiid net; der mat 'k jo wol gelîk în jaen.

MURK.

En as je 'n wirkman net for 'n gûne krye kenne,
In 't drokst, lit jy de man den om in kwartsje renne?

DIRK.

Né, om 'e deale net, as 't mar in goeden is.

MURK.

Nou, het jou mopperjen den grûn, of ben je mis?
Jy matt jy yette mar ris goed der oer biriede.
Lit tröch ien inkle saek jo net fen 't paed ou liede.
Mei twadracht, wit je, ken gjin sted of hûs bistean.
't Scil efterût, sa net în 't ein to grûne gean,
As ljue dy 't mei elkoar foriend to wirkjen hearre,
Tsjin elkoar dwersdrjuwe en hjar eigen saek bidjerre.
It giet nou, mien je, n't goed, alteas net nei jou sin.
Mar wirk je ût hoannigens jou eigen frjûnen tsjin,
Dat ken safölle skea for jo en oaren broue,
Dat je al jou libben der de bittre smaek fen prjuwe.
Men brekt în korten tiid hwet stikken of hwet ou;
Hwet goeds to meitsen, dat giet tröchgeans net sa gau.

Stel dat de hele Rie ris gearstald waerd ût mannen
Fen hald en kear; al hien se tige moaye plannen,
't Forlichtsjen fen ûs lest kaem grif net fölle fen,
Omdat dôch sûnder jild gjin ien hûshalde ken.
Stel dat dy ljuwe 's trye of fjouer tûsen gûne,
Mei alle heukerjen, în 't jier bisparje koene,
Dat waerd den fen de gûne in fjouer fift'el cent.
Hwet rûmte jowch ûs dat? Sa goed as neat omtrent.
Woll' jy derfor de boel în ûnstjûr bringe litte?
Den mat jy jo foart-oan mar net mear hearre litte
As man fen 't folksbilang. Hwent dy 't it sikerwier
Der goed mei mient, dy grînt net oer sa 'n lîts biswier.
Jy habbe niiskes sein, jy woene my net stemme.
Dat 's best; mar 't wier licht net ûntsjinstich, dat men jimme,
Dy 't sa 'n gepraet habbe oer de wirken fen de Rie,
Ris for in jier of hwet der op it kjessen hie.
Den scoen jim skielik fiele en mooglik graech bikenne,
Dat stjûrljue op 'e wal tröchgeans de knapste benne.
Jy benne oars net sa dom, jy kenne 't wol bisjen:
Hwet ûtjown wirdt for elks bilang, dat 's net forlern.
Ik tink, jy ha nou krekt in ûntofreedne rite;
Jy benne waersiik. Dat scil, hoopje 'k, wol forslite
By 't tiisdei, en den komm jy licht ta 'n oar bislût.
Mar ik mat wol nei hûs.

DIRK.

Ik gean der mei jo ût.
Ik scil net sidse, Murk, dat jy ûnwierheid sprekke.
Mar mensken, dy 't hjar jild în lan of saken stekke,
Bringe în 'e greate pot nei rato fölle mear
As dy 't pompjirkeknippe en oars net bît, — dat 's klear.

## It jeuzeljen fen baes Bakker tsjin 't gejeuzel oer 't djûre brea.

1874.

—

Sint Faro's bakker him misgrîpte
  En for sîn machtich strange foarst
Forkearde bôllen by 'n oar knîpte,
  Hwerfor 't er oan 'e galge moast,
Sint liket wol de flŏk to lidzen
  Op alle bakkers fen 'e wrald,
En nimt men fry rûnût to sidsen,
  Dat me ûs for al hwet min is haldt.

In hopen oare handwirks-ljuwe
  Habbe ek wol lest fen skimpery.
De smid woll' se om 'e noas graech wrjuwe,
  Hy makket fen ald îzer ny.
Baes skroar dy mat in bulte lye
  Om 't skjirre-each en om yet al mear.
Baes Els ken beste rimen snye,
  Sa seit men, ût in oarmans lear.

Mar 'n bakker is fen allegjerre
  De slimste. Dy mat trŏch in dei
Al danich hwet gejeuzel hearre.

Ik ben der somtiids hast in wei.
It licht gewicht en 't simmelknoeyen
Dat is al ald en dat stiet fest.
Der witte se my op to loeyen
In hele fracht mei 'n böppelest.

»Baes, jou groubôllen ben sa knarsich.
»Jou wiggen, baes, ben lang net nôch.
»Jou brea dat smakket fry hwet moassich.
»Hwet skeelt dy wite bôllen dôch?
»Benn dy fen malke of ek fen wetter?
»My tinkt, hja smeitse nei de gest.
»It bôltsjeguod koe ek wol better.
»Jy brûke 't rjuchte moal net, fest." —

Dy rige koe 'k sa lang wol krye
As Berltsum, en der Warkum by.
Ja, hwet se soms my net fornye,
Der ken ien dy 't net wit net by.
't Is best der ûnder koel to bljuwen.
Mar nou bigjinne, siker wier!
De kranten ek oer ûs to skrjuwen;
Nou rent it my fordeald to fier.

Hja habbe 't drok der mei to redden,
It brea is neffens 't moal to djûr.
En wrachtich omtrent alle bledden
Ha der aloan gejeuzel oer.
Hwet deale scoen' se der mei wolle?
Söks heart oars în 'e bolkoer thûs.

'T Is krekt as woll' se 't folk de hölle
Ris fiks opstokelje tsjin ûs.

Der 's fest net fölle nys oan 't handsje.
't Minister-spil is foar elkoar;
Nou falt der în en om ûs landsje
Net malle fölle sûnders foar.
En hwet der nou op ût to finen?
Nou krye wy hwet op ûs lea.
Nou bringe se alle ljue oan 't grinen
Oer 't djûre flesk en 't djûre brea.

Mar diker, as se sa bigjinne,
Den scill' se ek oare handwirksljuw
Fen söks wol hwet forwite kenne.
Wy en de slachters matte 't nou
Mar wer ûntjilde, sa 't wol liket.
It giet to grou mei ûs fortsjinst.
Mar as men ek ris ûndersîket
Nei oare ljue hjar suv're winst,

Den scill' men, tink ik, wol ûntdekke
Dat fölle winkellieren mear
Procenten în 'e bûse stekke
As wy. Hwet hoeft den sa'n gebear
Allenne oer ûs en net oer oaren?
Ei, rekkenje op in heale cent
Nei ek ris sûver ûs tofoaren,
Hwet dokter op sîn drankjes wint.

Notarissen en abbekaten
  En al dy boeke- en penneljuw,
Fortsjinje dy den mei hjar praten
  En inket-slabjen ek net grou?
De ljue mei sabels en mei kwasten,
  Dy giel-oppronke pŏppen, dy
Lui libje op algemiene kosten,
  Neam dy der ek foaral mar by.

Ja, as se 't deroer habbe wolle,
  Den komt it ek de mensken ta,
Om wîs to wirden krekt hofölle
  Fortsjinst de lapkesjouers ha
Op al hjar djûre klaying-waren.
  Forjit den ek de goudsmid net,
En guods mei oare kostb're snaren,
  Der 't folk yet altiid jild for het.

Mar né, it brea, it daegliks iten
  Der grînt men oer, — oer oars hwet net.
Djûr brea en flesk is 't oan to witen
  Dat mannich-ien 't net rûmmer het.
Der is in hopen oan to wîzen,
  Der 't nimmen langer bûten ken,
En bljuwt men den în lege prîzen,
  Dat is yen om 't fatsoen to min.

De frou het ljeaver mar in huodsje
  Fen fiftsien gûne as ien fen acht.
Sa ek mei oar fînsoartich guodsje,



Ja, mei de hele böppedracht.
Binammen ek mei goud en silver;
Dat mat foaral mar great en swier.
Dat haldt sîn wearde al is 't oan pulver,
Dat lichte guod brekt as pompier.

Né, wol men hjir en der forskine,
Den mat men ek hwet nei de trant,
En oer gjin gûne mannich grine,
Howol 't der somtiids wol om spant.
De baes mat lid fen alles wêze
Hwet nut döcht en rîksdaelders kost,
En wîks in twyntich kranten lêze,
Omdat er mei op alles past.

Yet fôlle mear ûnmisbre dingen
Foreaskje in boel in disse tiid,
For elk, dy 't sîket by to springen
Om deel to nimmen în de striid
For wierheid en hierkljuweryen;
Om nei forren fen mannich ieu
Hjir in 'e wrald in ein to kryen
Oan alle tsieren en gekreau.

Mar scil de frou moarns iten snye
En sjucht hjar hûsgesin ris oer,
Den wol se graech it brea hwet mye;
Hwent och, dat brea dat is sa djûr.
Dat knelt de borgerye ûnbîdich,
Dy dealse bakkers snye sa;

Dat is mei al hwet rjucht is strîdich.
'T Skînt dat se gjin konsjensie ha.

En as se den to bidden sitte,
De manljue kîpjend eft'r 'e pet,
Ik doar wol sidze den is ditte
For wis hjar fjûrichste gebet:
»Ons daagliks brood *geef* ons dat heden".
Hja hiene 't brea wol graech to jow;
Hwent tröch sa 'n boel nymoadrichheden,
Ken 't jild for 't brea der hast net ou.

De ljuwe moasten 't mar ris witte
Ho maklik ik kom oan 't bistean.
Dat 's moarns bytiid al skreppe en switte;
'T Mat faek in hele nacht tröch gean.
'K Mat altiid sels mei op 'e lappen.
Tink net dat ik op mîn gemak
In 't bakhûs hwet hab om to stappen.
'K Mat as in kerel stean în 't plak.

In goede bakkersfynt fortsjinnet
Wol hûnderdtachtich gûne nou.
Den mei de kost ek lang sa min net
As 't ken. Dat alles mat der ou.
Sa 'n fynt wol ljeafst în 't bakhûs bljuwe
En gjin gemael mei bywirk ha.
Den mat ik sels yet slepe en sjoue
Of nimme in arbeids-man der ta.



Ik hab as fynt dat noait fortsjinne.
  Pas heal. En 'k moast der mear for dwaen.
Do moast men skrobje en skierje kenne,
  Nei alle smoarrich wirk yen jaen.
Mei drachten brea faek tröch de modder;
  Mei 'n boat omswalkje wit ho let.
Do wier in bakkersfynt in bodder,
  En nou in krûdsje-roermynet.

Och, as jim den op sökken sjugge,
  Dy 't jiers in slompe tateld wirdt,
Hwerfor se mar in bîtsje dögge,
  Fal den de bakker mar net hird.
Ja, wisten jim ho lang as ikke
  Soms op biteljen wachtsje mat! —
Dy 't net hwet jild het ken 't net skikke,
  Mar sjiet gau sels derîn to kort.

Men mat de ljuwe 't guod ta kroadsje,
  En wol me er einlings jild for ha,
Den mat men se op bisite noadsje
  En jaen hjar yet in gastmiel ta.
Den mat men jimmer dildsje en swye
  En halde yen by alles dom,
Hwent as se in hekel oan yen krye,
  Den skoppe s' yen de breakoer om.

Der wirdt my fry hwet guod ûnthelle
  Sa op 'e wike, lîk as 't hjit.
Der bljuwt in boel fen ûnbitelle.

Dat giet mei arbeids-ljue sa 't giet.
Jim tinke, der scoe 'k wol for sorgje.
Ja, mannich bakker seit: »Ik wöl
En ken gjin earme ljue mear borgje." —
Mar hwa haldt op in dûr dat fôl?

Men ken neat sûnder praten sidze.
Woe 'k alle lesten en biswier
Fen 't bakkersfak jimme iepen lidze,
Den krige 'k jûn net dien, dat 's wier.
Mar der wier net fölle oan for jimme.
Jim fiele 't doch net lîk as ik.
Ik mat it my sa nei net nimme,
Oars ha 'k gjin restlik eagenblik.

Né, as men sa by slot fen rekken
Yet al in goed bisteantsje het,
Men kryt dat sûnder höllebrekken
En sûnder moeite en sorgen net.
Doch jeuzelje se deroer wakker.
Mei oars gjin ien as 't safier mis.
Hja beare krektlîk as in bakker
De greatste menskefilder is.

Ik praet mar for my sels allenne.
De slachter, tinkt my, scil him ek
Wol sels it best forwarre kenne.
Ik hab oer sîn wirk gjin bistek.
Oer saken, dy 't mîn fak net reitse,
To tinken, kom ik noait oan ta.

In oar sin rekken ken 'k net meitse;
Mar 'n oar ek mines net, wol 'k ha.

Nim ik soms for mîn guod totölle;
Och ljeave ginst! den komme er gau
Guods dy 't goekeaper misse wolle;
En den slaen ik fensels al ou.
Ik ben gjin master fen mîn klanten;
'T Is frye nering, 't is gjin twang.
En derom moasten mar de kranten
Nei nys omsjen fen mear bilang.

En wolle se al oer sökken skrjuwe,
Dy 't grou fortsjinje en bîtsjes dwaen,
Den ha se op fry hwet oare ljuwe
As warbre bakkers acht to slaen.
De maetskippy het woekerplanten
Genôch. Fal dy mar op 'e lea,
En sparje, hearen fen de kranten!
Foart-oan de man fen 't daegliks brea.



# Moandeitomoarns-Oertinking

FEN IN ALDERLING,

DO 'T ER MEI ÛT WEST HIE TO DOMINY-HEARREN.

—

Dat bern hjar eigen best net witte
Wirdt fölle sein, en 't is ek wier.
Mar as men ald wirdt bringt men yette
Der în it soms net malle fier.
Men ken yen faek forgapje op dingen
Dy 't suver neat as lest oanbringe en
Sa lang men der gjin deel oan het,
Het me ek yens moed en wille net.

Ik hied der noait om tocht tofoaren,
Dat ik yet komme scoe în 't hek.
Dat wier in plak, der hearden oaren
As ik, sa wier do mîn bistek.
Ik wier in bern fen arbeids-ljuwe;
Ik koe mar sober lèze en skrjuwe.
Mar 'n ierdewrotter, tocht my sa,
Dy koed er ek sa wol mei ta.

Ik moast by doomny frageleare,
Fensels der stie de man op oan.

En for ûs boer wier 't ek in eare,
Dat dy my fry jowch op sa 'n moarn.
Ik hie for söks gjin skerpe hölle.
't Fen bûten learen waerd net fölle.
Dat giet al mei in hopen sa;
Wy benne der de ljue net ta.

Mar 'k ben doch tröch 't eksamen kommen;
Ik wit der sels nen bît fen ho.
Ik leau, dat waerd sa nau net nommen;
'k Wit wol, dat 'k net in bulte koe.
Hie 'k ek sa stomp west en sa myen,
Do 'k by Trîn Ates kaem to fryen,
'k Leau dat 'k hjar man net wirden wie,
Om 't se ek wol oare stikkers hie.

Mar dat koe 'k redde; 'k ha se krige.
Der ben 'k ont nou ta mei în 't skik;
Hwent se is hwet mansk; hja ken wol tige
Sa goed hjar plak skjin meitse as ik.
Wy koene lân by Janboer krye,
Sa kamen we oan gernjirkerye.
En 't gîng ûs fen de miet of oan,
Mat 'k sidze, dermei tige skoan.

Sa benn' wy moai foarût arbeide
In fjouer-fiifentwyntich jier.
Al sids 'k it sels, wy wieren beide
Ek altiid warber, let en ier.
Al hear ik oars ek by de dommen;

Op 't lan der hoeft gjin ien to kommen
Dy 't my forbettert, dat stiet fest.
Dat liet altiid mîn stûdsje west.

Nou wit men wol ho 't frouljue benne.
Hja ha soms dingen in 'e kop
Dy 't ûs gjin wealich skele kenne.
It kaem în Trîn tominsten op,
Hja woe net în 't forjitten bljuwe.
Wy wieren nou al sökke ljuwe,
't Kaem ûs sa goed as oaren ta
To wêzen hwet în tel, sei hja.

Ik sei, welnou, ik scoe net witte
Hwet hja der mear fen habbe woe.
Wy benne în tel, sei 'k; hjir is yette
't Pompier fen ûs bilesting. 'k Scoe
Wol wolle dat se my net telden,
En den ek fry fen jildjaen stelden.
Hja knipe nou my al sa fel,
Ik ben mar ljeafst net mear în tel.

»Ja," sei se, »mar ik woe mar sidze,
Dou koest wol în 'e tsjerkerie."
Ho kenst der oer te malen lidze?
Sei ik der op. In sköbbe strie
Koe like goed it plak der tölle
As ik. Ik scoe 't net wêze wolle.
Der ben 'k to dom en lompen ta.
Der matt' se knapper ljue for ha.

Do sei se: »Mienst dat greate Benne
Sa 'n hele bult gelearder is
As dou? 't Mat fest der sûnder kenne,
Oars roan 't mei sa 'n ien ek al mis.
Hwer scoe Sjoerd Orks sîn wîsheid sitte?
Dat scoe 'k fordrompeld ek net witte.
Né Ruerd, dou kenst der like goed
For tsjinje as greate Benne en Sjoerd."

Ik woe der fjirder net oer stride.
Ik tochte, 't komt der doch net ta.
Mar Trîn dy mat der fen ter side
Tsjin disse en jinge oer jeuzle ha,
En dat wier doomny komd ter earen,
Nei 't ik fen eft'ren kaem to hearen.
En do wier 't makke, 't hele ding;
Tominsten ik waerd alderling.

Ik woed der oars mar for bitankje.
Mar 'k fielde, do 'k der hwet fen sei,
Den koe 'k net în 'e hûs mear bankje,
Den hie 'k gejeuzel al den dei.
»'t Scoe wêze aste oproersuchtich wierste
Of datste in pik op doomny hieste,"
Sei Trîn, en wier alheel fol fjûr.
Do gîng ik den der mar ta oer.

It foel hwet mei, dat mat 'k bikenne.
Ik hab it altiid klearje kend.
Sneins twakear trou nei tsjerke renne,

Dat wier 'k tofoaren ek al wend;
En hwet er fjirder mear oan fest wie,
Dat reegle doomny mar sa 't best wie.
Wy leauden 't altiid wol, dat hy
It fölle better wist as wy.

Soms hinget yen hwet oer de hölle
Dat noait foarût to tinken wie.
'k Scoe nou for 'k wit net hwet wol wolle
Dat 'k jistermoarn de koarts hawn hie.
Ja hie 'k foarût dat alles witten,
'k Hie noait în 't hekje komd to sitten,
Hwent dat het my in krupsie broud,
Dy 't al mîn libben my birout.

Sjen der! ûs doomny waerd forröppen.
Der hie gjin sterflik menske om tocht.
Hy het him oer dy stem fen boppen
Ek net bysûnd're lang bitocht;
Hy naem it oan en liet ûs sitte.
En do wier 't earste freegjen ditte:
Hwer kry we nou in oaren wei,
For 't jild dat hjir ien barre mei?

Der kamen alderhanne plannen;
Men frege oer dy en dy ris nei.
De kindichste en de skerpste mannen
Fen 't dorp, dy hiene 't drök der mei.
Hja rekken somtiids ek oan 't tsieren,
Om 't se altiid net ienriedich wieren.

En den wist elk foar oar it best,
Ek halde stiif sîn stringen fest.

Ik liet se hersenskrabje en prate.
Ik sei hjar rûnût krekt sa 't wie:
Mîn help koe hjar net fölle bate,
Om 't ik der gjin forstan fen hie.
Hja mochten dat fen my wol heare.
Dat striek hjar ommers sels ta 'n eare,
En ik wier sa der maklikst ou.
Mar Trîn sei oars, dat wier to flau.

»Dou mast dy sels sa leech net lidze.
Dou sitst der ienkear nou mei în,
Nou kenst der dôch wol hwet fen sidze.
Dou bist alheel net doaf en blîn.
Ast al dy sels net goed bitrouste,
Ast den der mar hwet acht op jowste
Hwet oaren sidze, kenste op 't lest
Der wol hwet fen ûnthalde, fest.''

Ja, sei ik, dou scoest dat wol klearje,
Mar ik jow my net op gled iis.
Dy knapen dy 't sa redenearje,
Benn' my to redenrîk en wiis.
Dermei hoef ik net to bigjinnen;
'k Scoe malle Jan wirde în 'e hinnen.
Ik hald my dom, omdat 'k it ben,
Ik wol mar neat mear wêze as 'k ken.

Nou, einlings waerd der den ornearre,
Men moasten mar ris op in snein
Ien fen dy doomnys preekjen hearre,
Dy 't ûs wol pasten, sa 't se sei'n.
In stik of fjouer fen dy ljuwe,
Dy 't fintsjes hearre koene en prjuwe,
Dy rekken foart. Hja skatten my
For dy kear fen dy reis yet fry.

Mar 't wier mei ienkear net bisljuchte.
't Moast jistermoarn al wer ris ha.
Do koe 'k er my net fry fen fjuchte;
Ik moast der ek ris mei op ta,
Nei 'n dorp hjir wit ho fier fen denne.
Wy koene er mei de spoartrein hinne;
Wy moasten al bytiid op wei
En derom opstean mei de dei.

Mar sjuch, do 't Trîn forline wike
Fornomd hie dat dat plan bistoe,
Do miende hja hast, sa 't wol like,
Dat ik mei nei de kening scoe.
Hja sei: dat mei 'k nou doch wol lye,
Dat se ek for dy hwet achting krye.
Mar ien ding is my net nei 't sin:
Dîn beste broek dy wirdt to min.

En snjûn — hwet ik net wiste of tochte, —
Der kaem Jan Skroar sîn learjonge oan.
In nye broek wie 't hwet er brochte.

Dy moast ik oan ha sneintomoarn.
»Nou kenste gnap te foarskîn komme,"
Sei Trîn, — »der wie 'k hwet oer biskromme
Ik tocht, der mat 'k yet efter hear.
En 'k hab it redt, de broek is klear.

»Dy komt ûs al hwet în 'e ponge.
't Is net fen 't minste lekken just.
Sök hest net earder dragen, jonge!
Der leit in glim op! — 't is in lust.
Nou wol 'k dy oars gjin leksum lêze;
Mar o! dou mast foarsichtich wêze
En sorgje, dat er dalik net
Bisnûstre wirdt of lilk bismet.

»'k Wit net ho skjin 't dy weinen benne;
Ik tink fen net to grammesiis.
Sjuch den foaral hwet om dy hinne.
Dou bist fensels ek wol sa wiis.
Mar tear de böksen om ast renste.
As 't în 'e tsjerke maste, kenst se
Wol efkes del dwaen, is 't net wier?
It lange gers is wiet moarns ier."

Ja, sei ik, dat komt goed torjuchte.
Twa stikken brea mei spek în 't liif,
In stût mei for de krepelsjuchte,
Sa rekke 'k om in ûre of fiif
Der ût, mei 't hokjen op 'e hölle.
Ik tocht, dy fiifkop ha 'k toföllе.





Do 'k »moarn'' sei en de doar ta lôek,
Rôp Trin yet: »Tink hwet om 'e broek!"

De trye ljue, dy 't mei my scoene,
Dy fûn 'k al skielik ûnderweis.
Wy kamen op 'e tiid en koene
Mei 't spoar in ienen komme op reis,
Dat ging der oer man dat it snûrre
Great oard'el ûre hie dat dûrre,
Do stapten we ût. It dorpke lai
In goed ketier fen de îz'ren wei.

Wy gingen der den in 'e tsjerke.
De dominy sin lûd wier goed.
My tocht, ik koe 't al skielik merke
De mensken wieren gans in noed,
Do 't se oan ûs frjemde komst fornamen,
Dat wy der om hjar doomny kamen.
Mar hwet dy man bipreke het,
Ik mat mar sidze, 'k wit it net.

Ik hie wollicht mear wille krige.
It reiske dat toldie my best;
It waer wier sierlik, alheel tige;
Mar ik hie fen twa dingen lest.
Min hoed dy knipte my de hölle,
En 'k tocht ek om min broek toföllé.
'k Moast jimmer sjen ho 't der mei wie,
As 'k sitten ging of earne stie.

Wy woene doomny ek ris sprekke.
Wy gingen ût de tsjerke wei
Nei sines ta; en dat wier rekke,
De man wier tige în 't skik der mei.
Wy moasten by him koffidrinke.
Ik koe net fôlle praet bitinke;
Mar Meile Sjûks koe 't wird wol dwaen
En tige him nei alles jaen.

Sin doel wier, hichte er fen to nimmen,
As doomny soms 't gelök ris hie
By uses fier de measte stemmen
To kryen: ho 't den mei him stie,
As hy den ek scoe komme wolle.
Nou deroer sei de man net fölle;
Mar as ik 't goed bigrepen ha,
Den hied er wol hwet hap der ta.

Wy koene net to lang der sitte;
Hy moast de oerdeis al wer oan 't wird.
Wy moasten earder 't dorp forlitte.
Dat dreau oars net ûnfoege hird;
Mar om 't we goed ûnthelle wiene,
En dus oan neat bihoefte hiene,
Bislûtten wy mar mei elkoar:
Wy kuyerje mar stil nei 't spoar.

Wy kuiren sunich; hwent wy wiene
Doch fiersten t' ier; wy wisten dat.
En do 't we ûs kuyer oudien hiene,

Do dûrre 't yet al aerdich hwet
Ear 't we în 'e spoartrein stappe koene.
Do wier 't de frage: hwet wy scoene
Jan Eiles sei: »Dat wit ik best,
Wy nimme hjir în 't gers hwet rest.''

En dermei foelen se alle trye
Der op 'e hûd, hast ta gelîk.
Ik koe 't net fen my sels forkrye,
Sa del to fallen oan 'e dîk.
Mar doch woe 'k wol in bîtsje reste.
En derom fûn ik 't alderbeste
De böppebroek hwet ût to dwaen,
Om sûnder noed my del to jaen.

Der stie foar 't lan in gnappe wringe.
Ik hinge 'm der mar efkes oan,
Den tocht my dat er feilich hinge;
En oars den waerd er licht bidoarn.
Ik gîng hwet lidzen, en de bölle
Sûdweste wîn striek oer mîn hölle;
Mîn nachtrest hie net fölle west.
Sa woe der 't sliepen tige best.

Wy raspen alle trye lekker
In hele poas. De spoarwei-bel
Dy lette ta gelök ûs wekker.
Ik skrilde oerein in bîtsje kjel;
'k Hie sorch dat we ûs forsliepen hiene.
Dat wier sa net. Mar do 't wy stiene

Moast ik yet earst de broek oan ha,
En der hie 'k ek de tiid wol ta.

Ik op dy wringe ta; mar heden!
Der wier de broek net mear to sjen.
Ik seach him gau. Mar ljeave frede!
Do scoe 'k wol skriemd ha as in bern.
Der wieren trye biggen kommen,
Dy hien dy broek to pakken nommen
En skuorden der mei om, as gek,
En plôkken him mar mei de bek.

Ik krige gau him in 'e hannen;
Mar ljeave tiid! hwet like 't mal!
Do rôpen de oare trye mannen:
  To gau! de spoartrein komt der al!"
Do koe 'k net langer stean to kîpjen.
Der holp gjin lîpjen en gjin pîpjen,
De brôek moast oan. Mar 't wier in skrik!
't Wier suver gjin stik guod mei skik.

'k Hie 't op in rennen mar to setten,
Oars kaem ik în 'e spoarwein net.
Dat wier my amperoan ûntsketten.
'k Hie lôkkich in retoerbiljet.
It stiek my dat dy trye snaken
Om mîn toskuorde brôek sa laken.
Mar ik hie 't mooglik ek wol dien,
Wier 't ien fen hjar as my forgien.

It wier ûntsettend, ho 'k my skamme;
Hwent och, it stie 'r sa freeslik foar.



Flak foar my sieten trye fammen,
Dy gniisden jimmer tsjin elkoar.
Ik jowch al ticht my în 'e hoeke
En woe 't al hwet torjuchte lûke;
Mar der wier ek gjin helpen oan.
It wier to bjustre slim bidoarn.

In Joad, ek knap în 't gekoanstekken,
Dy sei: »Je hê je broek wat scheurd.
Dat kreit men bei die boerehekken;
Dat is mei eenmaal ok ghebeurt.
't Is lastich! Altijd hê je snake
Die zich met iemands leed vermake."
Ik tochte: Smoarge kerel, smoar!
Hwent wils 't hy bekke lake in oar.

Dy reis het grif net langer dûrre
As jistermoarn. Mar ljeave sei!
Dat reedsje fen great oard'el ûre,
Dat foel my langer as in dei.
En do wier 'k yet tröch 't lest net hinne.
Ik moast in sôech ketierke renne,
En dy 't my metten op 'e wei,
Dy seagen wit ho lang my nei.

Mar 't alderslimste krige 'k yette
Do 'k thûs kaem. Heden, hwet stie 't min!
Ik seach 't al tige slim tomjitte,
Mar 't foel my yet in heel ein tsjin.
It menske wier sa fen 'e wize,



It moast yen ta de teannen grîze.
Hjar senuwstel wier sa oerstjûr,
Ik tocht, der komt hjar hwet fen oer.

Earst lilk, alheel tröch alles hinne,
En do sa bjuster fen 'e streek,
Dat ik scoe hast nei dokter renne.
Hja wier as kleare kalk sa bleek.
Dat hjar 't ûnfoech bigreatsje maste,
Sa 'n skoander broek, dy 't fry hwet koste,
In ienen ta weismiten keard,
Nou, dat forwûndere my neat.

Mar ek de skande field' se tige,
Dat die 't ek gans in bîtsje mei.
Dat ik der sök in blaem fen krige,
Dat is hjar freeslik în 'e wei.
Fen sels. de bûrren scil hast spjalte ;
Licht scill' se my nei skimpe en balte,
Der 't kristlik nasjonale bern
Soms net in greate sûnde în sjen.

Mar hjirop doar ik dîvel sidze:
Dy 't om in doomny swalkje wol
Ken 't dwaen. Ruurd Oenes het fen disse
Pleisier-reis sa de mage fôl
Om 't grif for altiid nei to litten.
Nyjier ha 'k ek mîn tiid ûtsitten
In 't hek. En 't stiet sa fest as hwet:
Noait wer der în! Ik pas der net.





## In Fromensk
## mei hûnderdtûzen gûne kaptael.

—

It is in bjuster djûre tiid.
Ho 'n jild as alles nimt, dat 's swiid.
En dy 't gjin jild het of to min
Is 'n fûgel dy 't net fleane ken.
Men tsjinnet derom neat to dwaen
Of 't mat yen mar rîksdaelders jaen;
Hwent alles in 'e maetskippy
Is hannel. Jild der swart men by.

De minnedichters fen alear
Dy songen wûnder moai en tear
For de ûnbimunstre nöcht'ren jeugd:
Sjuch net op jild, mar sjuch op deugd,
Op wiere ljeafde en feste trou,
Oars jowt it boaskjen neibirou.
En dat fûn ingong, hwent de ljuw
Wien do net heal sa liep as nou.
Nou wirdt it foege bern al leard:
Jild mat men habbe en oars is 't neat.
In prachtich hûs en moaye klean,
Goed ite en meastal liddich gean,

Of hwer 't men oars it sin op set:
Men keapet dat for ljeafde net.
Der 't jild ûntbrekt fljucht ta bislût
De ljeafde faek ta 't fenster ût.
In fynt dy 't nei de frouljue giet
Nimt fen de brankas graech de miet,
Sa goed er 't sahwet roaye ken.
En as er trouen het în 't sin,
Den sprekt it, dat er ljeafst mar net
In breid în 't lösse helter het.
En hwa nimt dat sa 'n fryer kwea?
't Is ommers wier, it daegliks brea
Der heart tsjinwirdich sa 'n bult ta,
Men mat mar hwet to smarren ha,
Oars drait it wrîchtich ta bislût
Wollicht op droege korsten ût.

Nou tsjucht der om in wiif mei jild
Ek mannich kear in fynt în 't fjild,
Dy 't der net klear mei komme ken.
Dy waer dy is der hwet to min
En de oanfraech altiid hwet to sterk
Tsjin-oer it oanbod op 'e merk.
En derom, ljue, forbieldsje 'k my,
Dat ik fest ek wol oanfraech kry,
As ik hwet oanbied, dat forwis
Wol tige habben wirdich is.
Ja fynten, dy 't om sahwet renne,
Mar yet derîn net slagge benne,
Kom, harkje nou ris efkes ta

Hwet ik jimme oan to bieden ha.
In fromensk mei 'n kaptael, dat wis
Wol op in *ton* to skatten is.
Hja is yet în hjar beste fleur;
Se is sûn en het in fikse kleur.
Hja klaget noait net malle fôlle
Oer lesten în 'e mage of hölle.
Se is net bysûndre tear en fîn,
Mar doar, as 't mat, tröch rein en wîn;
Sit net to suchtsjen of to stinnen
Om by de drökte tröch to rennen.
Hja falt net twingrich en hja leit
Gjin dei op bed fen koppichheid.
Hja het gjin tipeltîsich sin,
Der 't nimmen 't goed mei roaye ken.
En skeelt hjar soms în wierheid hwet,
Den röpt se daelk om dokter net.
Is dat nou, — oardiel mar rjuchtfirdich! —
Gjin twyntichtûzen gûne wirdich?

Hja dûnset wol ris op in pret,
Mar les în 't dûnsjen kryt se net.
Hwent om 't se, as 't hjerstich is en wiet
Op klompen wol to meltsen giet,
Sa ha hjar fuotten gjin fetsoen
For ljeave, lîtse dûnsers-skuon.
s' Het ek gjin les în 't sjongen hawn,
En fen musîk gjin spier forstan,
Mar as se oan 't amerbiennen stiet,
Den sjongt se faek it heechste liet



Fen: 't Libben lest my wûnder skoàn!
En dat klinkt moai in 'e iere moarn.
Hja draecht yet net in parasel,
Mar bûtermeitse ken se wol.
Romantsje-lêzen döcht se n't oan,
Mar itensiede ken se skoan.
Hja haldt fen sûn bikomsum iten,
Mar net in bulte fen bisiten.
Is dat ek — oardiel mar rjuchtfirdich! —
Gjin twyntichtûzen gûne wirdich?

Hja wit fen dildsjen en fordragen,
En is net batsk fen selsbihagen,
Net skîtfeninige eigenwiis.
Hja sjucht net freselike fiis
Om deftich en foarnaem to likjen
En 't wird fen boerskens sa t' ûntwîkjen.
Hja het hjar wit en oardeel wol,
Mar praet natûrlik, flot en göl.
Hja lest soms ek, mar selden preken,
In doomnys is se heel net keken.
En as se 't sin op immen set,
Dy pleaget se en bidrait se net
Om hjar to fieren en to troayen.
Hjar sin is altiid gau to roayen,
Hwent se is rûnborstich, wol to moed.
En hwet se seit dat mient se goed.
Nou dat is, — oardiel mar rjuchfirdich! —
Ek twyntichtûzen gûne wirdich.

Jildbarren mei se heel wol oer.
Oan ûtjaen het se gau it sûr.
Dôch twingt se in oar sîu lean net ou.
Se is net heel sly nei swietekau.
Likeur, brambozebrandewîn
En sök spil döcht se net fölle în,
Mar haldt fen dagelikse kost,
Dat sûne warbre mensken past.
Hja keapet neat of alleman
Mei 't witte, en döcht neat eft'r 'e han.
En komme er kûrkeljue to flayen
En marseljue, dy 't spek en ayen
En mear înwikselje to mûk,
Oan klûntsjes, sûker, sokelade:
Dy fine by hjar gjin genade;
Dat neamt se in skandlik mal gebrûk.
Nou dat is — oardeel mar rjuchtfirdich! —
Wer twyntichtûzen gûne wirdich.

Hjar klait hjar tige kreas en kein,
Mar net wer oars hast elke snein;
En ek net ûtwridsk en ûnbîdich.
Dat gleane pronkjen neamt se strîdich
Mei goede smaek en sûn forstan.
Söks heart net thûs în 't boerelân.
Stiet guod for 'n gûne hjar wol oan,
Hja jowt gjin daelder of in kroan.
Hja makket sels hjar eigen klean
En sa bihaldt se 't skroarrelean.
Hja ken der altiid tiid ta fine,

Al redt se 't sûnder naimasine.
Hwent is se fen pleisier net fy,
Se is ljeaver thûs as oeral by.
Hja rabbet net mei bollejagers,
Formaelt gjin tiid mei pakkedragers.
Se is kras en sindlik, mar hja döcht
Net oan gehimmel om 'e nöcht.
Ek stiet se fen hjar klaying noed,
En hwet se het is lang hjar goed.
Ek dat is, — oardiel mar rjuchtfirdich, —
Grif twyntichtûzen gûne wirdich.

Dat 's fiifkear twyntichtûzen, net?
As ik nou sids, dat hja dat het,
Forstean den fral my net forkeard.
Jild of jilds-wearde het se neat.
En as nou immen 't licht net leaut
Dat sa 'n kaptael sa 'n rente jowt,
Den sids ik: Set ris njunken hjar
De moaiste en ljeafste pronkster mar,
Dy 't wirklik hûndertûzen gûne
Bisit oan jild of lan en grûnen,
Mar dy 't în alles 't tsjindeel is
Fen hwet ik fen dit fromensk sids,
En oardeel den fry-ût rjuchtfirdich:
Hwa fen dy twa is 't measte wirdieh?

En freget immen my: Hwersa
Haldt dat ûtstekkend fromensk ta?
Den sids ik: Ben jim net forblînne



Tröch jildsucht of to great in hert,
Dat mient dat alles blinke mat, —
Den ken jim oeral sökke fine.
Mar hald der by in 't each foaral,
De beste hînsders fînt me op stal.
En as jim net bigripe kenne.
Dat se oeral sa te finen benne,
Den tink' jim net bysûnd're best
Mear oer de frîske frouljue, fest.
In fryer, dy 't it beste sîket
Het, tinkt my, altiid sa 'n ien ljeafst.
En dy 't op hjar it measte liket,
Dy fînt, leau ik, hjar aldergaust.

# ÎNHALD.